# Renert

oder

## de Fuuß am Frack an a Ma'nsgrëßt.

Op en Reis fotografëert

vun

Engem Lëtzebreger.

Lëtzebuurg.
Dröck vum J. Joris.
1872.

Als Undenken un de Pol Pemmers fum Diekirch (Lëtzebürg)
E. S. Dodgson, 3 January 1907.

# Renert

oder

## de Fuuß am Frack an a Ma'nsgrëßt.

---

Op en Neis fotograféert

vum

M. Rodange

(in Luxemburger Mundart).

Lëtzebuurg.
Drock vum J. Joris.
Ze kaafen beim L. Schamburger.
1872.

# E Wuurd fir de Lieser.

Ir der dett Bichelche liest, dir Gróß an dir Kläng, soon ech Iech hei nach, wat gudd ass ze wessen.

Ech hun, gënt de Gebrouch, mat deïtsche Buschtowe geschriwen, fir Iech d'Sach më monnsgeriecht ze maachen.

Wann Dir nu liest, da spriecht d'Buschtowen ous, wë ech elo soon:

1. e, keemol wë ă, allzeït wë eh, awer kuurz.
2. ei, emmer kuurz, z. B.: Rei (Reih).
3. eï=e-i, allzeït la'ng z. B.: Weïn (Wein).
4. E, ë=eï, awer kuurz, z. B.: schën (schön).
5. ie=i(eh), la'ng oder kuurz: wien, Schiell.
6. ou, allzeït la'ng: Hous (Haus).
7. O, ô=ou, awer kuurz: Bôw (Bube).
8. ue, la'ng: Nuecht (Nacht).
9. uo, kuurz: Kuol (Kohle).
10. J, j, emmer wë ann: jardin.
11. l-l, n-n, la'ng: Brel-l (Brille), Man-n (Mann).
12. eï, ou, liesen sech zu Letzebuurg: ai, aau,

Dat ech net emmer esô schruw, als wë ee rondemm de Knuoblerga'rd schwäzt, dad mecht der Ätlech vleicht motzeg, ma d'Baueren, d'Esleker, d'Yechternacher an d'Weianer hu deino Spaaß drun.

Wann awer di frendlech Birger vun eiser Habstaad wellen „ei" als wi „ai" an „ou" als wi „aau", an „onst" ann Plaaz „eisi" liesen, dan hätt d'ganz Saach och do ann hir Riichtegkeet.

Dad la'ngt: „an du hun ech geschriwen", wë een am Gudbland set, kont mer keemol gefahlen, du fond ech am ganzen Eslek den Impeifäct, an ech „schruw", an ech „schrôw."

Wann ech „als" annplaaz „ass" soon, dad ass fir d'Präposition vum Zeitwuurd z'ennerscheden. En ätlech aner Klängegkeete vun de'er Zort loßt mer och gellen. D'Habsaach ass, dat der meï Bichelchen heefeg kaaft, an dat der iwerem Liesen allt eemol mußt laachen an d'anertmol dänken.

Wann ech vleicht hei oder do Emmescht op e Krëena getratt hun: 't geschôch net äxpräss. Ma 't geet net wuol anescht dohierr, wann een durch d'Lebd geet an zôgleich welt Portëe maachen.

Mer hänken all mat Leïw a Sël un eisem lëwe Ländchen an net manner gierr hu mer eis Heemechtsspro'ch. Ech wolt Yech äppes

Aartleges dra schreiwen. Nu da liest, a kuckt, or et geroden ass. A kommt der zum ëschten net gudd zu Streech, da liest et zweemol. E Gedicht ass e Lidd: det muß gudd gesongen, an dad gudd geliest gin.

Kann a welt Emmescht vun Yech äppes Bässeres an eiser Spro'ch schreiwen, als wë ech Yech hei brengen: dee mëch mer Fred, och wann e mech gëw ous dem Suobel geheien.

Dene gelëerten deïtsche Spro'chmeeschtren kemt meï Bichelchen och wiirklech nach ewäll welkem, ewäll se nun och gewuer gin, wë mer schwätzen hei ann dem Land, vun dem hauerter esô vill geschwaat gôw.

## Éschte Gesank.

Et war esó emm d'Peischten,
'T stung Alles ann der Blë,
An d'Villercher di songen
Hir Lider spët a frë.

Du rifft de Lëw, de Kinnek,
All Dëer op e Fäst
Am Grengewald zesuomen,
An 't kômen all seng Gäst.

Di Reich als wë di Aarem,
Den Hiirsch an d'Pärd an d'Rë,
Se waren all geruff gin,
A Miitok, Mesch a Krë.

Se kômen all mat Träppen,
'T gesôg e bal ken Änn,
Zu Fôß an op de Flichten, *)
Mat Schniewlen a mat Zänn.

---

*) Flichten = Flügel.

A wann och kee gëw fehlen,
Dad wir dem Kinnek lëw:
Wien hätt gedueecht dat Renert,
De Fuuß, ewäch do blëw?

Dien haat e bëst Gewessen,
Dad scheit den hälen Daag;
Ze goo bei all di Hären,
Dad war net senger Saach.

En haat sech s'all geluoden,
E mußt et sällwer soon:
Dem Dachs blôs, sengem Newe,
Diem haat en neïscht gedoon.

De Kinnek hat verbuoden
Den Dëer, grôß a kläng,
All Stielen a Bedrëen,
An d'Dôdschlë e'schtlech sträng.

De Renert kännt d'Gesätzer,
An d'Schleff*) dran, wi seng Buurch:
Mä kemt en net gudd driwer,
Da kricht en drenner duurch.

En duecht: Du baß beim Kinnek,
Dach wiirklech schuns verklot,
An t'weeß een: weït vum Feier
Kann al gin den Zaldot.

Nun haat um Fäst och Fiißche
Käng Grimmel sech verroch:
Vill Dëer si beim Kinnek,
Dem Fuuß seng Feinden och.

---

*) Schloff = enger Durchpaß.

Den Iſegremm, de Wollef,
Fung gleïch ze kloen un:
Den haat de lôſe Fiißchen
Am vorgſten opgezunn.

E kôm mat ſenge Frennen;
A munchen, den do ſteet,
Aff ſeng e raue Brudder,
Trotz ſengem ränge Kleed.

Se hiewen d'Schwänz an d'O'ren,
Se drecken ſech erbeï:
De Wollef tret zum Kinnek,
A fiirt net emm de Breï.

Hie ſot: Meïn Här a Kinnek,
O hëert dajch meng Klo!
Allmächteg a verſtänneg
Dad wor dir emmer jo.

Dir mißt iech dajch erbaarmen!
Wat äch jelidden hann
Meï Liewe lank vam Renert
Jätt Schoad a Schimp a Schann!

En hat mer d'Fra begaajchelt,
Mat Schwätze bland jemaajcht,
A wi en hirer mid wor,
Eïs allebitt ouslaajcht.

Dann hat e mer meng Jongen,
Bei Klierf a menger Hiel
Jeteltert a geſchmaſſen,
Ee ſchlamp den aner ſchiel.

Äch luss e schön zitl'ren,
E kwam ojch op d'Ferlich
Den Nelstert hat jeschwueren,
En hätt dad neck geschtilcht.

Kuckt, wann äch ojch kent schwätzen,
Als wi de Mätz van Eech:
Sechs Wojche giw äch rieden
Vam Renert senge Streech.

A kenten d'Welzer Gierwer
All Yeselshäckt ojch hann,
An bitten neïst ojch bräkden
Als Parjement dervann:

Da kent een neck drop schreiwen,
Di Streech, di dee scho môjch,
An dö en najch wärd maajchen. —
Nu je, äch schwatt genôjch!

Drop kôm den Hond, de Finnet,
Erbek zum Kinnelsstôl;
Fransësesch kan de schwätzen
Als wi äng Gabberjôl.

Hie sot: Därr wescht, Her Kinnek,
Ech sin zu Vieles Wirt;
D'läscht Owes kôm de Renert,
En huet den Dronk gespiirt.

E saat sech rôeg nider,
Om Hiwel enn'rem Kuescht*)
A sot: Eng Schappe Grechen,
Vum bäschten densch de hueschst

*) Kuescht, Kuest = Eiche.

Märr fungen un ze spro'chen.
De Man ass vill gere'schst;
E kann och gudd erzielen
Am Spaaz an och am E'scht.

En dronk en ätzlech Schappen,
E gôw rächt frô derbei;
Op eemol kôm et klappen:
Wien ass do? „d'Polizei!"

Wat sollte märr do maachen?
Her Kinnek, wi därr wescht,
Ech hun, bedäckt mat Blieder,
Do stoon eng hemlech Kescht.

Dë op, an draan de Renert;
Du kôm dann d'Polizei.
Ech sot: gesit dir Heren,
Gesit 't ass nemmescht hei.

Bei märr ass Uorder, sot ech
Am Zaap als wi am Stod:
Därr wärd mech nit erdappen,
Dir Heren, hun'ch gesot.

Verdôw! mecht du de Renert
E Spaaz an ons der Kescht,
An ône ze bezuolen
Ass märr de Fuuss entwescht.

Du duecht ech u meng Wuuschten*);
Dë Kescht wor halew voll:
Meïn Yeßen haat de Renert,
An ech sei Protokoll!

*) Wurst.

Här Finn, jout du de Knoder,
A sprung vu sengem Sees,
'T ass reecht, datt iech die Fiißchen
Dë Wuusten huat gefreeß.

Wat wellt dir hea verkloen?
Här Finn, är Klo ass hual:
Dir haat dem uarme Knader
Dë Wuuste jo gestual!

Ech denken dru meï Leawen,
Et ass scho Jahr ent Daag,
Du gung ech Mettes feschen
Emm Beinen bei der Baach.

Ma d'Weader war net ginsteg,
Ke Feschche kôm erous;
Du duajcht ech: Gi ann d'Millen,
A fenk der do en Mous.

Ech schloff eran ann d'Kichen:
Ken Maischen beï nooch no,
Ma d'Geadel op der Sidel,
Dë sutz ze neïpen do.

Ech saat mech bei en Brandrôd,
Ech schilzen ees ann d'Hoost:*)
Do hungen awer Wuusten,
Et war mein Sill e Kwoost.**)

*) Hoosch̄t, Hoost, Haascht = großer Rauchfang zum Räuchern des Fleisches.

**) Kwoost, Quascht = Menge.

Ech duajcht, 't wir net gesenndegt,
Wäll d'Millre sin och Döw;
An hei and do en Wiistchen,
Su Eepes ass ehm löw.

A kuurz ech wor do nawen,
Erow och mat em Saaz;
Op eemol jeïtzt du d'Millesch:
Hei Finnet hual mer d'Kaaz!

Ech duajcht net, dat dean do wir,
Ma hea mat Bill a Bal-l
Mir no, an ann der Hooßegt*)
Ass d'Wiistche mir entfal-l.

An d'Plaaz du mat der Wiistchen
Op d'Millen zreck ze goon,
Huat Finnet se no Vieles
An a seng Kest gedroon.

Su kemt en Hond un d'Wuusten,
Här Kinnek, net mat Reecht!
De Renert ass ke göden,
De Finnet, dean ass schleecht.

De Röbock sötz ze reffle
Mat Ongedold om Wuos,
En haat och vill ze kloen
Als Affekot vum Huos.

En ass e reïche Kärel,
En drët e grösze Baart
A wunt net weït vu Frummbreg,
Bei Leschen ann der Haart. **)

*) Hooßegt = Hast, Eile.
**) Haart = Name verschiedener groszer Waldungen.

De sot: Mer geet vum Renert
Hei net zum Finn erow,
Ewäll als Döw a Märder
Verdënt de Fuuß sein Strof.

Vu Vieles bas no Beller,
Vun Ell bas Eechternooch,
Wô gett, eich froon, dir Hëren,
Esu en Reïstert nooch?

Ging Reich a Kinnek enner,
Dem Renert lig neïst dron,
Giw heen derbeï gewannen,
E Muefel*) vun eni Hohn.

Wat dënen ïs d'Gesetzer?
He micht sech neïst derous,
He liewt, als wann hëen Hër wir,
A laacht de Kinnek ons.

Wi hoot en et mam Lampert
Gemaacht, mam uërmen Hos?
De Maan, de kee beledegt,
Do leït e grank om Wos.

Den Heesche wor op d'Kirmes
Bei seiner Frä hir Mamm,
Dë gôw em Kôch fir d'Kanner,
An och e Bißchen Ham.

Hee gung op häm voll Fräden,
Mat seinem Granz am Dôch:
Om Krondhoof font e bieden
De Fuuß ann eisem Bôch.

---

*) Moufel = Mundvoll.

Geklopt-sech-Grestnech, Prôder!
Ma gitt e Bißche los,
Eïch giw gër mat eech schweetze,
Sot Renert du zum Hos.

Eïch si jo nou Pestu'er
Om Kroeknoop, der west,
Ma t'fehlt mer un em Köster;
Dir seid e gôde Grest:

Wat denk eech? Giw dir wellen
Als Koster bei mir stoon?
Eïch giw eech d'Nutte li'ren
A li'ren d'Oargel schloon.

Den Heesche wor zefrieden,
A kleïch gung d'Lier on:
De Renert solt he weisen,
Fir d'Maßgebied ze son.

Beim domnus du bass dignus,
Sutz Lampert do am Moos,
Du kreïft de Fuuß nom Bentel,
A micht sech d'Dôch ees loos.

En heewt de Kôch zum Himmel,
De Koster hämst allt ees:
Ma Fuuß mat domnus dignus
Hoot d'Ham mam Kôch gefreeß.

Här Kinnek an dir Hëren,
Eïch prouch eech net ze son:
Et hoot dem uermen Heesche
Gewass net gôd gedon.

E sutz do dreisch*) ze denken:
„O wirs du ous dem Ku'er!"
An du ann d'Blaaz ze sche'len,
Du graazt en hann'rem U'er.

Deïch helt en Tonnerwieder,
Lo kemt deï Jengsterdaag,
Dou Booz! jout Renert,
An holt den Hos mam Graag.

Eïch kumm dohier gegaang du,
Soss wir den Hos net mi.
Wi hoot de Maan geliдden,
All Klidder dën hem wi!

Wat soll eïch nooch vill rieden?
Hei hellef ke Geschweez:
Den Dutschlaag ass verbuoden
An d'Schlon och duurch d'Geseez.

'T ass Zeït de Fuuß ze strôfen,
Hër Kinnek stroft en hätt,
Soss gritt der 't hëj veriwelt
Vun alle prawe Läid.

Zum Galgen! rifft de Wollef,
En hat die lank verdënt;
Wie weeß najch, bleiwt e loofen,
Zu wat en sech erkënt.

De Kinnek sot: dir Hären,
Dir kômt vu wait a bred;
A fannt iech hei zesuomen,
Dad mecht mer grôßeg Fred.

---

*) Dreisch, treisch — niedergeschlagen.

Mam Renert ass et anescht:
Der Klo'e sin net nei;
A wär hie ganz onschelleg,
Da wär en och wuol hei.

'T kemt selten äppes Guddes
Vum Renert dach eraus;
Ech wor schuns la'ng gedelleg,
Nu geet d'Gedold mir aus.

Et schingt, en uocht mech wëneg,
A mai Gesätz fir naischt,
E mecht wat onerla'bt ass,
Da laacht hen sech ann d'Faischt.

Ass Ee vlaicht vun iech Hären,
Den d'Saach më klor gesait?
Ech well nun alles wessen,
An och wô d'Wôregt lait.

Du stung dan op Dachs Grimpert,
Dem Fuuß als Affekot:
Här Kinnek, sot en hëflech,
Dan hëert uo mai Rod.

An nu fir uonzefänken:
Sô hällt ee ke Geriicht;
Wäll Renert guor net hei ass,
Do ass d'Verklo'e liicht.

Här Wollef, lost dad Klo'en!
Ech soon, et ass iert Gleck,
Dat net mai Mononk hei ass,
Sonst lëgt dir schuns om Reck.

Wäll wie mat iech mußt ießen,
De gôw nach selte fätt,
A sit dir ängem schelleg,
Da welt een, dat een't hätt.

Här Kinnek an dir Hären,
De Wollef ass net weech;
Dad well ech iech beweisen
Aus mö als ängem Streech.

Mai Mononk an de Wollef,
Dö haaten d'Wuurd sech ginn,
Ze delen all Schlabaitchen *)
Als wi zwee Bridder dinn.

Se woren d'läscht am Wanter
Bei Fleber op der Juocht,
Se haaten naischt gefa'ngen,
An 't gung schuns ha'rt un d'Nuocht.

De Wollef wor vun Honger
A Mitheet halwer bës,
Du kôm en Hiewerlänner
Mat enger Kar voll Kës.

Se konten des ke kaafen,
Wäll keen e Groschen haat:
Du huot dė lôse Wollef
Dem Fiißche gudd geschwaat,

E solt him dach erdänken
E Mettel fir de Mo!
An huurteg wor de Renert
Mat sengem Mettel do.

---

*) Schlabaitchen — schlaue Beute.

He leeft a let sech nider
(Et wor meng Sexter fräch)
Op d'Stro'ß als wann hen dôd wär,
Sträckt Aarm a Been ewäch.

De Këësman kemt a fennt en,
Den huot em äng gekraacht;
Dem Mononk huot de Rimmchen
Net grei'ech gudd geschmaacht:

An iewel b'eiwt e leien,
Sai Spilche mecht e ganz;
Du helt de Këësman ändlech
Mai Mononk mat dem Schwanz.

Dat gett e faint Puer Môlen,
Esô e Fond ass rar!
Sô sot en, an du werft hen
De Fiißche wupp op d'Kar.

Wat brauch ech nach z'erzielen?
Mai Mononk maust am Doch
A werft des Këës dem Wollef
Eraw a bis genoch.

Du ändlech hien eraw och,
A 'ass op d'De'l vum Kës:
Do haat de brawe Wollef
De Räscht schuns am Gefrëß!

Net bässer gung et hauer
Mat engem Schwain emol,
Dad hung bei engem Bauer
Geschluocht un engem Nol.

Mai Mononk licht dem Wollef
Duurch d'Fenster d'Schwain eraaus:
Op emol gung d'Gedibber
An d'Jaizen un am Haaus!

Se kôme mat de Greefen
A mat der Wisenha,
An deemol kôm mai Mononk
Op d'Ho'er emm en A.

Zum Gleck en aff e Schmocken, *)
Du mecht en dan e Saaz,
A wutscht iech duurch e Schleffchen,
'T twëm kaaum derduurch eng Kaaz.

Ma Newe, sot de Wollef,
Et schingt, dad gôwe Ress!
Kommt ieße wat nach hei aff,
Dad schmaacht elo geweff.

He werft hem duor de Spränkel,
Eng Schank och vun der Höß!**)
Ech fro'en iech, dir Hären,
Wie gëw dan do net bës?

Här Kinnek, kuckt de Wollef
A kuckt seng Zeien un,
Dë fir e faulen Aapel
E Wollefsseed iech dun!

---

*) Schmock = schlau

**) Höß = Ferse der Thiere.

Do steet seng ganz Familjen
A jöden huet e Krack: *)
De Schrappjan vun der Knappshëcht,
De Stupp mam la'nge Schrack.

De Grapphans vun der Flaißbech,
De Kro'p vum Lemmelshaff,
De Flëf—rz och, an d'Goldlaaus,
De Baff vum ha'rde Graff.

Dad si verflucht Gesällen,
Dë huel si bis op d'Fëß,
'T gesait een dat e jöden
Drai Pierd zu Botz op frëß.

Sätzt een no Esch op d'Uolzecht
An een no Yechternach,
En drette sätzt no Wolwen
An een noch Beeslek nach:

A sot se solle friezen,
A kuckt net waider no,
Drai Deg la'ng, an ech wätten,
Dan hun se d'Land am Mo.

Gemächlech aſſ d'Verklo'en
Der Onschold op de Reck:
A rufft der hier de Röden,
Da steet de Gro'en zreck.

Ewäll wat do de Wollef
Vu fenger Fräche sot,
Wat aſſ dan do ze klo'en,
Sô la'ng als ſi net klot?

---

*) Krack, Kerb — Zeichen, Fehler,

Wien hei sech welt beklo'en,
Breng Saache mat Bewais!
Dir gëwt ons d'leicht nach fë'ren,
Här Wollef, gier op d'Ais.

Ja wann een deer Artiklen
Solt huolen op d'Gericht,
Verdirwen dausend Greffger
Mam Schreiwen sech d'Gesiicht.

A wint de Fuuß ier Jongen,
Dan huet e vill Verstand:
Wäll 't sin dë onerzu'enst,
Di schlächst vum ganze Land.

Mä gëw dach Gott sai Segen,
En hätt se dôd geschloon:
Da mißt ee jo mai wäreg
En op den Hännen droon!

Fir dë, ech biede, Wollef,
Maacht guor net vill Gejaiz!
Wäll, wien se gëw erwirgen,
Verdingt en E'rekraiz.

A waat sot dir, Här Rëbock,
Vum Huos, dem domme Man-n?
Gält, 't gett een ängem d'Lëer
Och nach mat Liewkoch an-n!

Wien zô er Plaatz wellt kommen,
Dad wiert dir dach verstoon,
Diem muß et op e Kränzchen
An op eng Ham net goon.

Wat soll ech soo vum Finnet?
A weeß de Man-n dan net,
Dat Schällmemiel dach emmer
Och Schällmepankeg gett?

Mer hun et jo gehöert,
De Man-n de lit a stielt,
A wär ech Här, da gëw en
Gehëereg ersielt. *)

Ech ress em d'Straauß vum Tiischelt **)
An aus dem Faaß de Krunn; ***)
Do, wô ess Leid zaapen,
Gett Wälsch an Daitsch gedruun.

De Kinnek kann sech fre'en,
Dad allt nach Männer sin,
Dë dan and wan den Dëwen
E gudde We'wais gin.

Wäll 't ass e Sproch de sek ons,
Dat d'Onrächt net gedeit:
De Renert sich z'ersellen,
Wat dad ons profezeit.

Mä, Ondank, sek en anert,
Den ass de Lôn der Wält. —
Schwätzt all och gënt de Renert,
Ech soon: hen ass en Häld!

---

*) Ersielt = neubesohlt, abgefegt.

**) Tiischelt = Thürschild, die Hausteinfassung der Thüre.

***) Krunn = Kruon, Hähnchen am Faß.

Ech soon iech mē, Här Kinnek,
An dänkt net 't wär eng Flaus:
Mai Mononk aff nu Brudder
Bei Henkel op der Klaus.

Dad kemt vun änger Priedegt,
Et wor Mißjôn entzwô;
Mai Mononk hēert lauden,
Du haat e guer läng Rô!

E mußt eraan ann d'Priedegt,
Mä d'Kiirch wor aagesteckt;
Mai Mononk huet net no'gin,
En huet sech aagedreckt.

E kôm bis op den Ducksal-l,
Wäll enne wor eng Wull:
Do sôtz de Bieer, de Wollef
An d'Kaaz am flischte Stull.

Den Huer*) sôtz do mat Möllen
An d'Kaaz mat enger Moff,
De Finnet haat och extra
Den Daag sech net besoff.

Den Hiesche mecht de Koster,
He knēt sech dat et knuppt,
An d'Schwain huet sech beim Beichtstull
Demiddeg duorgehuppt. **)

---

*) Huer = Hühnergeier, Aar.

**) sech huppen = sich auf seine eigenen Fersen niedersetzen.

De Bock aff ganz andächteg,
E mecht e frummt Gesiicht;
En huet sech ganz rasëert,
Als wi fir d'Jengstgeriicht.

Mat Kierze setzen d'Echlen, *)
An d'Gäns am waiße Wuol —
Mä wann ech s'all sollt nännen,
Dad gëw eng Abberzuol.

De Pater klemt op d'Kanzel:
Wat do den Här iech ried!
Den Tiger schlët op d'Brosch sech,
De Stëer sällwer bied.

Den Hunn de welt sech Pater,
An d'Geeß sech Nennche maan,
Sôguor mai brawe Mononk
Allt kuckt reimiddeg draan.

An no der Priedegt gungen
Wi Anglen s'all eraaus;
Mä schuns beim Waiwaaschkässel**)
Fänkt Kuoder sech eng Maaus.

De Wollef freßt e Lämmchen,
Den Tiger zraißt eng Kô,
Den Huer de pleckt eng Pellchen
An nach eng Dauw derzô.

De Finnet leeft an d'Wirthshaus,
A saift als wë e Lach,
Den Hunn huet och sei Virsaaz
Op enger Mescht gebrach.

---

*) Echel = Eule.

**) Waiwaaschkässel = Weihwasserkessel.

Vun allen, dë do woren,
Di Grôß als wë di Kläng,
Wien haat sech nu gebässert?
Mai Mononk Fuuß eläng.

E liewt zu Güscht om Kleischen,
Wë d'Resender mer soon,
E mecht bal naischt als bieden
An An're Gudds ze doon.

En eßt e Wellkuerstierzel,
Derbai eng breche Kuuscht,
An hei and do en Aapel,
Eng Biirche fir den Dnuscht.

Och ättlech mol eng Hämchen,
Dë him eng Giedel brengt,
Fir dë en hiir dann Väsper
Zur E're Gottes sengt.

En drët e Schcapelëer,
E Girel emm de Laiw,
An Arbecht a Kastei'onk,
Dad aff sain Zaitverdraiw.

Schë Kraizer kann e schnetzlen,
E kättent Rôsekränz,
Mecht Kierwercher fir d'Kanner
Vu gringe Kaazeschwänz. *)

Hör Kinnek, lost e ruffen,
Bedänkt sain helegt Kleed!
Sô kennt der 'n net veruurteln,
Gett Uocht et gëw iech leed.

---

*) Kaazeschwanz = eine Art Schachtelhalm.

De Grimpert wor koum fierdeg,
Du kôm den Hunn dohier;
Seng Schwe'er drôgen dôdeg
Seng Fra op eng er Bier. *)

He sout: O Här, meng Frächen!
Nu aff d'ganz Wält mer neïscht;
Dad däst vun allen Hinger,
'T luegt E'er als wi Feïscht!

Meng Kanner haat de Renert,
Zeng Diechter schuns gefrieß;
Ech hun sô gär bei denen
Om Hingerjuck gesieß!

Zwô weißer an dreï schwarzer,
Se hun sech gut geschedt,
Gepiirpelt ware fenef:
En haat mer s'all erschleckt.

Drop hôsch et hie wir Brudder,
E ging net mö op d'Juecht;
Du gi mer da spazören,
Meng Fra an ech, op d'Uecht.

Do sôtz e mam Gebiedbuch
Bei sengem Bei'ebitt
Ze sange ganz andächteg
En hällegt Kiirchelidd.

Mer waren ône Suorgen;
Mä d'Fraleid fin ze king:
Meng duecht net dat e Pater
Nach un en Hingche ging.

---

*) Bie'r = Bahre.

Se gung no alle Kärcher
Bis bei en Huewerkaaſt:
Du ſprengt erbeĭ de Judas,
En haat ſech drop gefaaſt.

Ech ruffen an ech käckzen,
Du kôm gelaaf en Hond;
De Fuuß entſprengt, du hu me
Meng aarme Fräche ſont;

A wë! elei geſit der,
Do leĭt der Fra hir Leĭch,
Dë mir më lëw gewiest aſſ
Wi iech äert Kinnekreĭch.

Mat wiem ſoll ech nun hauſen,
Wiem ſoll mei Leed ech kloon?
Nu aſſ kee Man-n am Land më
Sô ha'rd, wi ech, geſchloon.

Du gôwen d'A'en allen
De grôßen Hären naaß,
An och dem Kinnek ſällwer
Entfôl eng Trën ann d'Graaß.

Hie ſot dan och zum Grimpert:
Kommt hier a kuckt dë Laich!
Et ſchingt dir ſit am Lëen,
Här Dachs, dem Renert glaich.

Zum Hin-nche ſot de Kinnek:
Här Hänning, ſit getrëſt, *)
Yer Fra gett ſchë begruowen,
De Fuuß gett ſträng gebëßt.

*) Getrëſt = getrëſcht, getrôſtet.

D'Begriewneß gôw gehalen,
Vill Kärzen hu gebrant;
Op Marwel steet geschriewen,
Wô d'Hingche leït am Sand:

Hei lait begruowe Kraazfôß,
Se luogt vill E'r ann d'Nascht
Se huet getraut dem Renert,
Dad huet se d'Liewe kascht.

## Zweete Gesang.

Drop lôßt de Kinnek ruffen
Dë Kligst ous sengem Rod,
Zeng Riichter lëßt e kommen
An och en Affekot.

Ewäll d'Affär vum Renert
Dë ass en ha'rde Knuod
Se gôwen ändlech eneg,
Ze schecken him e Buod.

De Buod de solt dem Renert
Ganz deïtlech soon dad hei:
E soll zôm Kinnek kommen,
Soss gëng et net ann d'Rei.

A fir de Buod ze wielen,
Dad huet sech sträng gemaacht:
De Kuoder kruut dreï Stemmen,
De Bieer de kruut der aacht.

Du zit de Bieer de Jabo*),
E blêst sech greilech op
A set: ech wärt e brengen,
Här Kinnek, zielt duerop.

Drop gông en un, a reseg
Op Schlennermanneschtlaß:
E woßt all We' a Ste'en,
E woßt dem Fuuß sei Schlaß.

Seng Fra dê gông e Steckwe's
Nach mat em iwer d'Hed
A sot: O Braun, mai Lêwen,
De Gank mech mir kâng Fred.

De Renert ass e Judas,
An dir sit vill ze braw;
Nach Äppes, wat net gudd ass:
Her Gloscht mecht blann an daw.

De Bieer de sot: Wat sot der?
Märr ass de Fuuß ze domm;
Fir märr och âng ze zêen,
Dad ass him vill ze romm. **)

He gông, a kweesch duurch d'Bescher
An iwer Dal-l a Bierg,
An hei and do erwescht en
E Lämmchen bei der Pierg.

E Man-n den op der Res ass,
Liewt net vun Hänn a Fêß;
An d'êßelecker Lamer
Dê si besonnesch sêß.

---

*) Jabot = Hemdkrause.

**) Romm, ronn = rond, rund.

De Bieer kôm emm den Owend
Beim Schlaß Malpaartes un:
Do woren zô all Diren,
D'Fal-lbreck war op gezunn.

Malpaartes ass eng Fästonk,
Di schënst, dë Renert huet,
An dad vu senge Schlässer,
Dad him am bäste gued.

En huet de Plang och sällwer
Gemaacht an ouserduecht,
An du de ganze Grondreß
Och sällwer u'geluegt;

Mat Gruowen a vill Diren,
Mat Schleff an hemlech Gäng:
De Vobang war e Meeschter,
De Fiißchen ass mö räng!

De Bieer nu stung om Glaci,
Do kuckt ronderemm,
En zit e fästen Otem
A rifft mat ha'rder Stemm:

Heh! Kosseng, heh! Wô sit dir?
Ech si vum Kinnek hei;
Dir mußt mat zô em kommen,
Soss geet et nit ann d'Rei.

A gëwt dir haut nit kommen,
Da spilt dir fir de Kapp:
Da gëw ech fir iert Liewen
Och nit e Boxeknapp!

Wäll t'kôme Klo'e gënt iech,
Sträng Riichter setzen do:
Duerfir nit la'ng bedänkt iech
A kommt mer huurteg no!

De Fiißche louschert hemlech
A sengem Schlaß, a laacht
An dänkt: Wat gellt, dem Flappes,
Diem gett eng Farß gemaacht!

E kemt a rifft: Ei Koseng,
Sit dir dad, den do rieb!
Verzeit, ech lôß iech wa'rden:
Ech war jeſt um Gebied.

Mä wellkem dan, meï Lëwen!
Et huet ee gär e Frend,
A wann een och zôfälleg
Mat schlächter Buodschẽft kent. *)

Dat dir iech mußt bemëen,
Dad deet mer nu wuol led,
Mä t'aſſ zu mengem Notzen:
Dir ſtitt beim Kinnek bred.

O hälleſt mer beim Kinnek,
E glewt iech wat dir sot;
Op Trei kann ech och schwieren,
Ech ſi ganz falsch verklot.

A muorge gin ech mat iech:
Et aſſ e weide Gank,
Ech hu mußt Äppes ießen,
Dat mecht fir hot*) mech krank.

*) Kent, kemt = kömmt.

**) Hot = Heute.

Wat war et? frot de Bieer du,
Dir ôßt vleïcht iwer d'Mo'ß?
Bei Leiwen neen, sot Renert,
T'war Hunneg mat der Ros.

E Fuuß aſſ jo ke Barrong;
An aſſ neïſcht aneſcht do,
Da muß een Hunneg ieſſen:
Die leït mer kweeſch am Mo,

Wat? Hunneg, ſot de Brougen,
Wann ech ſaat Hunneg wär,
Dan teſch ech nit mam Kinnek!
An ießt dir den nit gär.

Wann dad aſſ, ſot de Rôden,
— Ech mänge Broun, t'wir Spaaß —
Op Fêſchend weeß ech Hunneg
Nach wuol e Fudderfaaß.

O Hunneg! gett mer Hunneg!
Huet du de Bieer geſot,
Här Fuuß, ech dänken un iech
Beim Kinnek an am Rod.

Zwar fällt de Gank mer ſchwëer,
Mä Koſeng, iech zu lëw,
Wat gëwt dir vu mir dänken
Wann ech net mat iech löf?

Sô ſot de Fuuß. Se gungen
Eenzock op Fëſchend laß,
Dad leït eng halew Stenndchen
Vum Renert ſengem Schlaß.

De Röde gung de Fiischten,
De Brongen da'st em no *):
De Fiißche war e Schällem,
Dad hëert der elo.

E woßt e Plach op Fëschend
Beim Staarke senger Schmett,
Dad war mat Aax a Keïlen
Gespa'lt bis bal ann d'Mett.

Se kômen un op Fëschend,
Am Himmel stông schon d'Liicht:
Du sot zum Broun de Renert:
Nu Kosseng, kuckt gediicht!

Gesit der net dad Plach do?
Do leït bei der Meschst:
Seng Bascht ass voller Hunneg;
Nu laaft, sträckt d'Nuos derzwescht.

Do wärd der Hunneg fannen
Sô vill als wë der wellt:
T'ass alles dat de Brongen
Vu louter Fred net brellt.

E sträckt bis iwer d'Ouren
Ann d'Bascht den decke Kapp:
E sicht mam Moul nom Hunneg,
E sicht derno mam Grapp.

Du rappt un Keïl de Fiißchen
Dat ha'rd sein Yelbô kleckt:
Wupp! ass de Keïl heiboußen, —
De Brongen ass gezweckt.

*) Dasen = duseln.

Dad huet de Funß gekeddelt,
An t'gông dem Bieer un d'Fleesch;
De Bieer fänkt un ze brommen,
De Funß deet Schällmekreesch.

Gält, Koseng, do ass Hunneg!
Gefällt iech seï Geschmaach?
Mä ießt en hätt net all op,
Wäll muor ass nach en Daag.

Drop jout hen: Heh, um Hunneg!
De Bieer hei freßt iech d'Plach!
Di Fëschter lôße lei'en
De Läffel ann der Brach:

Se jeïzen an se kommen,
Do kruut de Bieer da Kläpp;
An t'kôm e ganze Katzhaaf,
Dem Bieer entfuore Sträpp.

Den Ha'ns, de Jan, den Hännes,
Den Neckel, Nick a Klos, —
Se kômen all mat Sta'ngen,
Erstierkleg war d'Geros*):

De Staarke kôm mam Wißbaam,
Mam Huomer kôm de Pitt
An d'Giedel kôm mam Racken:
Sie gôwen es net mitt.

De Broun de solt vergeestern,
Du mecht en nach e Raß:
A blôw d'Pareck och steechen,
E kruut de Kapp dach laß.

---

*) Erstierkleg = unsäglich.

E kruut erous och d'Fanger,
Mä d'Hänsche blôwen do:
E wänzelt bis op d'Fielzen,
Di Fëschter laafen no.

Zerbengelt an zerhuomert,
D'Gesiicht an d'Hänn voll Bludd,
Sô bunzelt en de Bierg ow:
Zum Gleck, e fôl nach gudd.

Wäll ennen ass en Tunnel
An t'kôm gerad en Zuch:
De Bieer fällt op e Waggon —
Di Fëschter dun e Fluch.

E Man-n, den ann der Brätz war, *)
Den ass erous wuol gär:
E Bieer op engem Waggon
Ass iewel nach keen Här.

Am Waggon ône Billjet,
Am Kelespil en Hond —
Dänkt Broun, a lëßt sech falen
Vum Waggon op de Grond.

E Jong den op der Kirmes
Geschloo gôw hol a blo,
De geet op hem nach bässer,
Als wë de Bieer elo.

E geet als wë op Kuolen,
Barbaresch ass seng Päng.
E färt der raue Buodem
A më nach färt en d'Stäng.

*) Brätz = Klämme.

Om Birdner Hals wa'rd Renert
Bis Daag a laacht sech frô.
Wi ass et Hunnegskinnek?
Rifft hien dem Bieer du zô.

Mä kuckt, do gôwt der Beschef!
D'rôd Käpche steet iech gudd;
Der Hänschen hu meï wäreg
Eng Farw och als wi Bludd.

Dir wärd wuol schuns om We' sin
No Rôm an zum Conzill;
Bei sô en Expermänten
Ass ierer keen zevill.

Wäll wat der net am Kapp huet,
Dad huet der ann der Stemm;
A fir e klängen Hälgen
Stôßt dir e grôßen emm.

Geseï, wat dach den Hunneg
Mat Brigel iwerzu'en
Aus engem Bieer ka maachen!
Do haat der net gelu'en:

Wien tesch nach do mam Kinnek?
Kuck, kuck de Bieer wi lôs!
Gut Res! a wann der hi kommt.
Da maacht dem Pobst meï Grôß!

Sô sot de Fuuß, de Schalleck,
Du môch en sech der duurch
Voll Freden no Malpaartes,
Aun d'Schlenner op seng Buurch.

Mat Wëmern a mat Hipplen
Kôm Broun dach ändlech drun
Ze trede vir de Kinnek;
De Kinnek rift en un!

Ass dad de Braun, de brawste
Vu menge Leiden all!
Dad huet gedun de Renert:
Sai Wiirfel ass gefall.

Net heesche well ech Kinnek,
Net Krôn nach Sewel droon,
Bis dat dem Fuuß, dem Mierder,
De Kapp ass awgeschloon.

Här Braun, dir gitt sechs Wochen
No Munref ann de Baad,
Dan huet ier Haut, ech hoffen,
Sech ganz eremm ersaat.

Ech schecken iech meng Docktreu:
De Flepp vum Kuobebur,
De Miller och vu Mierzeg
An d'Mamer Zockerkur.

A gitt mer ann en Hootel,
Wô Häre sin, wi dir:
Wi dad zum grôßen Hälden,
Mä d'Käschte lo'ßt der mir.

Sô jot zum Bieer de Kinnek
Nun ass et secher dach,
De Bieer gông net no Munref,
En ass ken Daag gewach.

E war zevill am Eifer,
Da lëßt en sech net zeſſen,
Wi all seng Frenn an Noper
Am Prëtzerdal-l wuol weſſen.

Hee sällwer wollt nach d'Leder
Dem Fuuß beim Ga'lge riichten
An huurteg ous dem Liewen
Zum Dôd dem Schällem liichten

## Drette Gesank.

Dropp lëßt de Kinnek ruffen
Eremm seï ganze Rod,
Zeng Riichter lëßt e kommen
An och en Affekot.

Ewäll d'Affär vum Reuert
Dad ass en ha'rde Knuod:
Se gôwen nammol eneg,
Ze schecken nach e Buod.

A fir de Buod ze wielen,
Dad huet sech sträng gemaacht:
De Kiebche kruut dreï Stemmen,
De Kuoder kruut der aacht.

De Kinnek wenkt dem Kuoder,
De Kuoder trett hervir:
Dir haat e schlaue Buoder,
Här Hinz, dir glaicht him schir.

Nu gitt an drot deß Buodschest
Dem Renert op seng Buurch:
Dat, wann en net gēw kommen,
Et gēng em net mē duurch.

Da lo'ßen ech e fänken,
Sai Schlaß dad gett besaat;
E gett gestroft mam Stillchen,
Mam Ga'lgen a mam Raad.

Der Jomer, duecht den Hinzchen,
Dad Dengen ass net liicht!
E sot duerop dem Kinnek:
Ech fierten t' reĩßt net riicht.

Ech packe wual en Meischen,
Allt zwu an och wual dreĩ;
Ech menen, hei beim Renert,
Do ass mein Konst verbeĩ.

Hör Kinnek, t'ass en Y'er
Vun iech geschieckt ze gôn,
Wean zreck kemt, wi de Bieer kôm,
Dea ka vun Onggleck sôn.

Sô sot den Hinz zum Kinnek;
De Kinnek sot zô him:
E Man—n; den, wann et mißt sin,
Och op en Haaschtbaam klimm:

Den ass dach och dem Renert,
Ech mängen, vill ze lôs;
Ech ka ken aner schecken,
A sin s'och all mē grôß.

Ech känne kee më lôsen
A mengem ganze Raich,
Dir sit, als wë ech hëren,
Jo Fuuß an Huos zu glaich.

Du strëlt den Hinz de Schnorr.s,
E geet wi ann de Määrz,
E sätzt ann d'Loft de Schwänzchen,
Sô riicht als wi eng Käärz.

Net weït du fennt e kreïzwe's
Am Paad zwëu Hällem Strë:
Dad ass en iwelt Zeechen,
An deet dem Kuoder wëh.

E kôm nun ann der Schlenner
Och emm den Owend un,
Gesôg de Fuuß do setzen,
An t'war em net eendun.

An ir e schwätzt ee Wiirdchen,
T'ëscht kuckt en no er Buch;
E war als wë erliichtegt:
Do stôngen der genuch.

E schinne gôden Owend,
Fông du de Kuoder un,
A wat dir wenscht, Här Renert,
Dad welt ech, sollt dir hun.

De Kinnek lëßt iech rôffen;
Dir sit him staark verklot,
En hëert iech gär sälwer,
A wat dir duarzô sot.

Mä wann dir net giwt kommen,
Da giw iert Schlaß besaat,
Dir giwt geholt, gestroft gin,
Mam Ga'lgen a mam Raad.

Är Kanner sollen't böſſen,
An äre ganze Stod.
Nu hualt mer neïst fir onggôd,
Su huat de Liw gesot.

O wellkem hei, meï Newe,
Sot Renert du zum Buod,
Eraa kommt bei meng Frächen,
Eraa kommt bei ier Guod.

Huolt Plaaz a kommt iech sätzen,
Wat schlöst een iech zu Härd?
Wat d'Hous vermecht, mei Löwen,
Dir sit des Bäschte wärth.

A muorge ginn ech mat iech,
An hent *) sit dir meï Gaast;
Nu Fräche, breng eïs z'ießen:
Den Hinz huet lang gefaast.

Gudd ießen a gudd drenken
Dad ass esô meï Gu,
An dan eng Amusättchen;
De Räscht ass Tuterlu.

T' gett haut wuol vill vum Dänken
Bei domme Leid gesot:
Fir mech — di schëinsten Ide
Dad ass en Hämmelsbrod.

---

*) Hent = heute Nacht.

Natirlech ass net allzeit
Esô e Bessen do,
Net emmer ass eïs Aner,
Här Hinz, den Himmel blo.

Eist Ebel nu, meng Frächen,
Dad muß ech iech gestoon,
Ass dach eng extra Kächen:
An dad welt äppes soon!

Se kännt all Schneekereien
Wat muncheräng net weeß;
Hir Spennchen ass kees liedeg:
Mer hun dad feinst Gebeeß;

Mer hun de schënsten Hunneg,
Sô klar als wë eng Sonn,
An Appelschnetz, a Molber,
A Wiiremcher eng Tonn.

Et mißt e wineg kruppen,
En Meische wir mer lëw,
Sot Hinz, an nach am lëwsten,
Wann s' allt nooch leawe gëw.

Eng Mous? soot Fuuß —
En Dousend oder käng,
An alleguorche lieweg,
Ech weeß iech der eng Mäng.

Da kommt! A vir de Renert,
De Kuoder schleïft em no.
De Fiißche war e Schällem,
Dad hëert dir elo.

Am Stal-l beim Här Pastôer,
'Lei ann der Hôserdeckt,
Do haat de lästen Owend,
De Fuuß en Hunn gepleckt.

An d'Käcchen haat de Fiißche
Bei hirem Här beschwaat,
Den haat dem du e Seelstrack
Ann d'Hingerlach gesaat.

Den Hinz kôm mat dem Renert
Emm Hallewnuecht ann d'Deckt;
De Fiißche weißt de Schloff em:
De Kuoder awer zeckt.

Du sot de Renert: Newe,
Ma dut iech käng Gewalt!
Eist Ebei huet nach hurteg
En Yeßen u'gestalt.

A wann et och käng Meis sin,
Da sin et Äppelschnetz:
Du springt de Kuoder schimmeg
Ann d'Lach als wë der Bletz.

O Jerom usch! jout Kuoder:
En haat am Hals de Strack.
Wat ass iech? sot den Renert,
Här Hinz, der huet de Schlack.*)

Dir mußt iech net sô fleißen,
Gält d'Meiserchcher sin deck?
Gält Kieberchen, dad kruppt sech?
Mä ießt se mat Geschcheck!

*) Schlack = Hicker.

Bleicht brengt dem Här seng Kächen
Yech Moschter och der zô,
An och eng Schlippche Mellech
Vun enger — helze Kô.

Dad Medchen weeß wat gudd aß
Den Här de weeß et och;
Dir fit eenzock meĭ wäreg
Ann d'riichtegt Lach gekroch.

De Knoder huet vun Ängsten,
Sech allt am Lach gekrempt;
De Fiißche geet mat Laachen
Fort op äng aner Schlempt.

De Wollef war beim Kinnek,
D'Fra Gormang war eläng,
De Fuuß geet ann hir Wunnegt
A fennt dohem hir Kläng.

Wö aſſ et dan, dir Krotten?
Sot Renert, wö e kôm,
Wô aſſ dan iere Buoder,
Wô aſſ seng ursche Môm?

Du sprengt ous engem Wenkel,
Hir Mamm op Renert laß:
De Fiißche mußt entspraugen,
Sii huet sech nogeslaß.

Om ale Schlaß zu Schibreg
Do wutscht en durch e Schaart,
Sii no—du blôw se steechen:
Du laacht de Renert haard.

De Schallek mecht eng Köer,
Kemt hannebei eremm:
Do deet en er nach Schmod un,
A laacht ous häller Stemm.

A wë en dad gestiicht haat,
Du mecht en sech ann d'Schlenner,
Op d'Fästonk no Malpaartes,
Bei d'Fra a bei d'Gesenner.

Ann deer Zeit lôg de Kuoder
Am Seelchen nach, a schlächt!
Seï Wëmren a seï Jeïtzen,
Haat d'Kächen schun erwächt.

Dë kôm mat enger Lanter,
Se kôm mam Biesemstronk,
Den Här werft emm de Mantel
A kemt ann ängem Spronk.

De sot: huest du den Hin-uche
Mer niechter hei gefescht?*)
Da gett elo dat fiwent
Gebott der ees erfrescht.

E mängt, et wir de Renert, —
Du dräscht en op e laß:
Voll Ängsten huet de Kuoder,
Du d'Seelchen duurch geraß.

E sprengt dem Här Pastôer
Wi rosen op eng Plaaz,
D'ass neïscht esô onggiedleg
Op deer, als wi eng Kaaz.

---

*) Niechter = gestern Abend.

Du jeitzt den Här, o Grëtchen,
Meï Gott, ech hu meng Saach!
An d'Käche leeft zum Koster,
De gudden Här gett schwaach.

Du wescht duurch d'Lach de Kuoder,
All Meis sin him nu feel,
An iewel muß e schleefen
Bis heem dad lôder Seel!

Zwee schëner gringer A'en
Haat Hinz zum Fuuß gedroon:
Nu muß en zreck mat ängem,
De We' zum Kinnek froon.

Tee kont dë Nuecht net schlofen,
War op ann aller Frëcht,
Du kôm den aarme Kuoder
Geto'pt dan iwer d'Hëcht.

Ech brouch net hei ze zielen,
Wat du de Kinnek sot.
He lëßt voll Eïfer ruffen,
Erbeï seï ganze Rod.

De Kinnek fret hir Me'nonk,
Se soo mat änger Stemm:
De Renert ass veruurtelt,
Här Kinnek, brengt en emm!

Dad gông dem Dachs zu Heerzen,
Et gung em ann d'Gemitt:
De Renert ass seï Koseng,
A sele lët d'Geblitt.

Här Kinnek, sot en, lo'ßt mech,
Dir Hären, lo'ßt mech bai,
Zum Renert scheckt nach eemol,
All gudder Deng sin drai.

Bedänkt, t'ass keen en Ängel,
Vun denen dë hei stin:
Gin d'Schällmen all geha'ngen,
Muß Fuuß den ëschte sin?

O sit net onggedelleg,
Blaicht huet mai Mononk Rächt:
De Bieer ass net onschelleg,
De Kuoder net gerächt.

Här Grimpert, sot de Kinnek,
Dir maacht et schlächt esô,
Wäll t'däckt ee jo ke Feier,
Mat rôde Kuolen zô.

Jo, gidwereen huet Fehler
De Renert den huet s'all:
Ech lôß en zweemol ruffen,
Ech halen net më stall.

En drette Buod, Här Grimpert?
Wiem ass sai Liewe feel?
Den Hinz ass emm en A komt,
De Bieer ass nach net heel!

A scheckt dir mech, Här Kinneck,
Da gëng di Saach op d'Änn,
Sot Grimpert, dë zwë Buoden,
Se woren net behänn.

Wie mat em Fuuß welt danzen,
Huol d'A'e sech ann d'Hand:
Wäll wien e kritt geluoden,
Den huet e bëse Stand.

De Renert aff ganz hëfleg,
Glaat Wirder fin em lëw:
Mä t' daarf een hee bei Leiwen
Net trebden op eng Zëw.

Da gitt a Gottes Namen,
Sot du zum Dachs de Lëw,
A sot, et wär kee Rod mē,
Wann hien net komme gëw.

E Kinnek de muß dänken,
Wann alles emm e ried;
E Kinnek muß och rieden,
Wann een emm d'Rächt e bied.

## Véerte Gesank.

De Grimpert gông, a reseg,
E kôm beim Mononk un;
De sôtz mat Fra a Kanner,
Do emm e fätten Hunn.

Den Dachs gôw schên empfa'ngen,
Seï Koséng läćkt em d'Moül,
An d'Fra an d'Kanner waren
Mat Schnofflen och net foul.

Ech komme, sot de Grimpert,
Jech nun als drette Buod,
A gëwt dir nach net kommen,
Dad wär e grôße Schuod.

Dir huet eng e'schtlech Lëer,
Dir huet e kluge Geescht,
Der Kingheet awer, Mononk,
Verwonnert mech dermeescht.

Dat dir dem Kinnek d'Schnäll schlot
Dad huet ons all ere'scht*):
Ech mußt allt hemlech laachen,
Den Aner göw et e'scht.

De Virsaaz, iech ze hänken,
Den ass beim Kinnek staif,
Dir höwt nu wuol ze folgen,**)
Sonst leid et dach ke Laiw.

Ech well, sot drop de Renert,
Ech ginn, an nach mat Gleck:
Ech brieche menge Feinden,
Dach alleguor de Reck.

E sot der Fra du ädjes,
A senge Knuoben och, —
Ds waren ann e Wenkel,
Vun 'souter Leed gekroch.

De Renert an den Grimper',
Se ginn nu madenneen.
De Fiische göng op la'ngen,
Den Dachs op kuurze Been.

Se köme bis bei Angsbreg,
Do steet eng kläng Kapäll.
Kuckt, Koseng, sot de Renert,
Wi schweeßen ech ewäll.

---

*) Ere'scht = erstaunt
**) Dir höwt = ihr seid genöthigt

O Dachs, wat hun ech Ängsten,
Mir maa meng Sennde Rei.
Ech welt wuol gäre beichten,
Mä t'ast ke Pater hei.

Am Nôtfal-l, sôt de Grimpert,
Da beichten ech iech wuol:
Da knit, bekännt ier Sennden
An nännt mer och hir Zuol.

Confitebor, dir, Pater,
Fông du de Renert un.
Ech hu gefrieß munch Pellchen
A munche fätten Hunn.

Ech hun den Hinz beteppelt,
De Vieer bei d'Pei geleet,
Dem Hänning frôß ech d'Kanner,
Mä d'Fra net, t' ass mer leed.

Ech hun den Huos beschneppelt
Wi dack, ech weeß ken Änn,
Hun zwanzeg mol geféschtert,
E Schesche mat den Zänn.

Zu Letzebrech ees hun ech,
De Rôsekranz gefôert,
An d'Fra'en hätte gär mech
Als Heel'tem u' gerôert.

Du machen se mech Schëfer
Zu Marnech op der Stro'ß,
Do huet dan dack e Lämmche
Mer Lekw a Sël gelo'ß.

A wô' ech konnt erdappen
E Betschel ann em Neck,
Do gông ech mer et schnappen,
A schleefen hanner d'Häck.

A kômen d'Baure klo'en,
Da sot ech t' war de Wollef,
A fông een un ze kreischen;
Dan hun ech allt geholleef.

Op eemal stenken d'Lompen!
T' war duurch en Heeschebôw,
Den haat meng Greff a Jästen
Gesin, a muinech Prôw.

D'ganz' Land war op de Bängen,
D'Neklosshous an d'Geriichter,
D'Gendarmen a vill Feeschter.
An all dë schro Gesilchter.

Mei Komper, luckt, Här Pater,
E frumme brawe Kreschtt,
De kôm mech awärtëren:
Du sin ech dan entweschtt.

Drop huet fir mech mei Komper
Seng Zeitonk voll geln'en
En hätt, mortjen, mam Schwieren
All Riichter dal bedru'en.

E wosst der Saach mech schelleg,
A schwiert, ech wär et net;
Du kômen zwanzeg Lamet,
Dë zeien daad an dett.

Drop gôw ech du veruurtelt
In contumatium;
Ech duecht dir kennt mech klibbren,
Sobald ich wiedrum kumm.

Den Hunn gông nach trompätten,
Zu Marnech no der Maß:
Wa mir de Renert hätten,
Mer hänkten hie gewaß. —

Kläng Sennde lo'ßt mer laafen,
Ech keichten iech dv deck.
De Wollef huet net Onrächt,
Ech war em dack ze fleck.

Ech kôm dem Bock vun Heischend
Jo eemol u seng Kläng,
Ech packen ent: de Wollef,
De woßt di Saach eläng.

Nun aff de Bock e rauen,
En huet ke gudd Gesiicht;
Fir äng gekwällte Gromper
Hël den een op d'Gerriicht.

Ech faart, de Wollef fet et,
Da ging dad Denge kweesch:
Zu Esch, ech woßt, beim Graffen
Do kôf en all sei Fleesch.

Sei We' gông lanst meng Fäßtonk,
Du gôw ech muorges Uecht:
E war, dad woßt ech äckleg*),
Op Esch dë fällwegt Muecht.

---

*) sicher.

E kôm. Wë geet et? sot en.
O Mononk, wë et kan-n.
Wat fehlt? a kann ech hälfen?
Mä kommt emol eran-n.

Do lôg meng Fra om Palljaas
Ze wëmren a gekrempt;
Se kann sech gudd verställen,
Verstitt, do war meng Schlempt.

Ech sot t'si Reimathismen;
Kuckt, wë dad Mensch do leit,
Se set ech soll se schmieren,
An ech hu guer käng Zeit.

Ech si geruff vum Kinnek;
Ewäll e schruw mer hent,
T'ass äppes wat preßëert;
Gär blëw ech, wann ech kent.

Gëwt dir net welle bleiwen
Aeng Stennchen hei beim Bätt,
An sii e Besse reiwen
Mat hei dem Yeselsfätt?

Dir sit jo halwer Dokter,
An t'ass mer guer net ba'ng:
Dir ward jo am Fräckeisen
An och beim Pärdskloß la'ng.

O jo, sot du den Delpes,
An och beim Häxentrëß;
Drop fillt en dan der Kranker
De Bolz un Hänn a Fëß.

Wäll d'Schmeechlen dreiw deu Eefalt
Him op, wi Hiew den Deeg;
E wiißt als wë äng Kochel
Vun' louter domme Streech.

Drop holt ech da meï Stiewchen,
Ech gôw der Fra eng Bes
A sot, et wärt sech bäſſren,
A gông als wë op d'Me?.

De Wollef gông geheſchleg*)
Dan u seng Arbecht och —
Ech kôm mat vëer Roper
Geſchwenn eremm gekroch.

(Wäll mat em gudde Moufel,
Kuckt, fëren ech meng Hächten
Wi d'Honn un engem Selchen.
Zum Gudden wi zum Schlächten.)

Meng Fra fông un ze jeïzen,
Se rifft no hirem Man-n:
Du kôm ech mat de Vëer
Op eemol jo eran-n!

Ah, Knuowleksklesche! jout ech,
Wat huest du hei ze dun?
Du Dokter Nërevir!
Dir Jongen, hei greïft un!

Du gôw meï gudden Dokter
Aun d'Fanger da gehol-lt:
Ech hätt fir Neibreſiljen
Dë Beß net hale wol-lt.

*) ſachte.

Zum Läſten du verſprecht en,
Mer wat ech welt, ze doon,
A bied, ech ſoll emm Guetswell,
Dach ſenger Fra neïſcht ſoon.

Wann ſi neïſcht heivun hëert,
Dan drëg en d'Schlê gedelleg,
An dët dem Bock zeng Eeter:
De Renert wär onſchelleg.

Ech ſot: et fret mech, Mononk,
A mech erweecht ier Rei,
Wäll gidweree ka fehlen,
Zemol wi dir elei.

Dir huet ier Strof gelidden;
Ech hun e mellt Gemitt:
Hei hun ech och äng Salewt,
Dë kritt der, ir der gitt.

Geſit, dad aſſ e Waaßer,
Seïn Nuom den aſſ Petroll,
Et kemt aus Pengſelwaniom;
Ech hun äng Buttel voll.

An domat heelt ee Wonnen
Vu Kuglen a vu Schrôd,
All Beß och vun den Honnen —
Ke Je'er kritt iech dôd.

Mir huet et dack geholleſ,
Ech haat ſchuns dreï der Fläſchen —
A fir iech gleïch ze helen,
Da lo'ßt iech domat wäſchen.

A lo'ßt dir gut iech nätzen
Vum Kapp bis ous zum Schwanz,
Da kommt dir hei ewächen,
Här Wollef, a mat Glanz.

De Wollef lôß sech nätzen
Vum Schwanz bis iwer d'Kopp;
Du sot en hëflech Ädjes —
Ech môch em d'Diren op.

Du rännt mat enger Faakel
Meng Fra em enner d'Panz:
O hällege Spetakel,
Wat gôw dad do en Danz!

A Kreesch! a Sprenk! — o Himmel,
Wat huet en der gedon!
A fort voll Flam a Feier
Wi Elias om Won.

Ech sot: Gält, dee ka laafen!
Der Deïwel gëw e fänken!
E wärd mer nach eng Zeitla'ng
Un d'Yeselsfätt dach dänken!

Ech lôf em op de Virzock,
A font e bei der Sauer
Ze wëmren a potzplaakeg
Gefängt, et war en Dauer.

Ech sot: Ma kuck, de Mononk,
Do lôf en ous dem Pälz!
Ma reselt di blo Plaazen
Och aw, an do di Kwälz.

Meï Mononk aſſ ken Toppert:
Wann hien ſech buode welt,
Nu brouch en net ze färten,
Dat een em d'Kleder helt.

Dad nännt een, weßt der, Mononk,
Spedëert gi mat Glanz;
Wi wärd d'Fra Gormang kucken!
Do kommt der wellkem zanz!*)

Petroll mat änger Faakel
Dad Mettel mißt ee wielen,
Fir all de gro'e Sennder
De Schofspälz aw ze ſchielen.

Mä ſit dir awer rôeg,
Der Fra gett neïſcht gewuer,
Der huet jo mat den Ho'er
Der Noupen net verluer.

Ous Fuurcht, ech ſet der Fra et,
Mußt Wollef ſech erbeïßen,
Mä hemlech war e roſen
Genuch fir mech ze zreïßen.

De Bock haat ſoſſ käng Zeien,
De Wollef war am Wach:
Ou blôw dad Denge leien. —
Her Pater hëert nach.

Zur Zeït emol, bei Harel,
Der weßt jo wuol dad Duerf,
Do haat de Wollef Gold fonț;
En haat et ann em Kuerf.

---

*) Zanz = heut Abend.

Jeſt, ſot ech, Mononk,
Verſpärt der net dad Gold?
Ech hätt äng brächteg Keſchtchen,
Hei gett et iech geholt.

Ech gëw iech t'Keſcht wuol lëuen,
Wäll iech eſô äng fehlt;
Mä weßt der wuol, geßt der,
Di Keſcht aſſ ugenehlt.

Mä wann dir d'Gold wellt breugen,
Se ſteet bei mengem Bätt:
Et aß verſuorgt dran, bäſſer
Als wann dir 't ſällwer hätt.

De Wollef brengt ſeng Dubblen,
E ſpärt ſ'ann d'Keſchtſchen an-n,
E ſtecht ann d'Täſch de Schleſſel,
Du gông meîn Querjan-n.

Trop gông ech bei meng Noper,
A ſot: et huet en Dëw
Mer geſcht geſtuel e Schleſſel,
De Schleſſel war mer lëw.

En aſſ von änger Keſchtſcheu,
Dran hun ech all meî Gold.
Keen Aner als de Wollef,
Den huet mer dee geholt.

Ech biede, beicht më ſëer,
A maacht mer d'Saach më liicht,
Sot Grimpert du züm Renert:
Wi gung et um Geriicht?

Do aſſ den Hok, ſot Renert;
Gudd Leid hu mir geholleſ:
Beim Touſch behôl ech d'Dubblen,
An d'Brigel kruut de Wolleſ.

Mei Wolleſ gôw bearbecht
No Laut dem Tod zewill:
Ech duecht e ſprëng zum läſchten
Eïs bluddeg ous dem Still.

Ech ſot: Mä kuckt, Här Riichter,
Do gett de Groe rôd;
En aſſ Republikaner!
Da ſchlot den Neïſchtert dod.

Den International do!
Ma breecht em Hals a Been!
Dad gëw eïs och nach fehlen
Kwëm den nach noencen!

Mer hun der Communiſten
Schuns ône hie genuch,
Se ſi fir Reich an Aarem,
A fir d'ganz Wält e Fluch.

Ech war geweß jo ſällwer
Nach allzeït liberal
Mä wo? a wë? a keemol
Ze ſpët an net ze bal.

Ech hun iech om Geweſſen
Nach net emol di Bôn,
Ech kruut meng Schoſ an Huoſen
Nach all duurch Anexiôn.

An du zum läschte sot ech:
Dä! nu loßt e laafen;
Der huet e jo gezeechent:
T'wärd kee fir gudd e kaafen.

T'ass Alles. Gett, Här Pater,
Mer d'Bôß; ech dun se ganz,
A ging et fir en Ouer,
Och fir meïn halwe Schwanz.

Sô sot de Fuuß demiddeg
Lôß Schwanz an Ou'ren hänken,
A môch als hätte welles
Seng Läſſronk unzeſänken.

Den Dachs zitt dēw den Otem,
E mecht als wann e bied,
Da fängt en un ze schwätzen,
Als wē e Pater ried:

O bäſſert dach iert Liewen,
A schwiert der Falschheet ow.
Sit klug wuol, als wie d'Schlangen,
Mä frumm als wi e Schow.

Demiddeg ſit vun Hierzen,
A gleweg wi e Kand,
Gehôjem ſit gënt d'Geeschtlech;
A riicht iech no dem Wand.

Lehutſam ſit am Lieſen,
Sonſt geet de Glaw iech fort,
A liest läng aner Zaitonk,
Als d'Luxemburger Wort.

Besonnesch meid den Danzsal-l,
Dad aff äng wältlech Fred:
Do richt et nom Knuowlek,
Mai Kand, als wi mer set.

A glewt och net, wat Aner
Yech soo vum neie Liicht,
Wäll dad versängt de Pälz iech,
T'verdirwt iech och d'Gesiicht.

Dir mußt iert A bewaachen,
Wie een en Döw bewaacht;
Aff d'Sonn de schönste Stier och,
Mir si fir d'Nuocht gemaacht.

Enthaltsem sit am Yeßen,
Am Dänken ower d'Meeschst
A loß iech gieren zëen,
Wi Schowsblëß op de Leeschst.

Drop schlët den Dachs en Hallem
Dem Renert op de Föß,
A set: De mißt der kessen,
Nach fir ier heelzem Böß.

De Fuuß verspreecht em Alles,
E keßt den Hallem Strë;
Da schnappt en no er Meischen,
A kuckt no änger Krë.

E kont sech net enthalen;
Gesöch en och äng Pell
Zum Hingerstal-l entlaafen,
Da waren als wi well.

An hätt ee mat em Sewel
De Kapp em owgehaan;
Die wir eeriicht geflu'en
Zum Hingerlach eraan.

## Nenneſte Gesank.

Sô gungen Dachs a Füßchen;
De Grimpert mecht him Mutt,
An hemlech denkt de Renert:
V'leicht geet et allt nach gudd.

Se kômen u beim Pallaast,
Do blëst de Fuuß sech op:
En hiewt de lange Schwanz och
Sech stolz bis iwer d'Kopp.

E schreckt als wi e Barrong,
Als wi e Prenz duurch d'Stroß;
E steet am Kinnekspallaast,
Als wär den Trôn em moß.

Genëdegsten Här Kinnek,
Sô fung de Renert un,
Vun eîs fit dir den ëschten,
Am Roden an am Dun.

Vun allen dē hei emm iech
Beim Trôn am We' mir stinn,
Sô trei, dir weßt, Här Kinnek,
Ass keen, wi ech iech sinn.

Wat ass et, kemt e Falschen
Mat änger Klo gënt mech?
Ech bleiwe stel-l an dänken:
De Kinnek kännt jo dech.

Halt stel-l, sot du de Kinnek,
Dert Schwätzen dingt iech naischt,
Dänkt von den aarme Kuoder,
Um Bieer seng ëmech Faischt. *)

Erlabt, sot Fuuß, Här Kinnek,
Dem Bieer ass Rächt geschit,
Wien d'Beie läckt, wat Wonnesch,
Wann dien en Angel krit?

De Fëschter ass de Man-n net,
Die sech bestiele lëßt;
Ech soon och nu wuol sällwer,
E gôw ze haart gebëßt.

Ech wolt e jo bekäschten,
Mä hie wolt Hunneg hun:
Ech hun em de's gewisen:
Do ass mei Dank dervun.

Dem Kuoder wolt ech Hunneg,
Ech wolt em Bire gin:
Hie môch de spatze Menndchen:
Et mißt äng Meische sin.

---

*) ëmech = wund.

Ech wolt emol net matgoon,
Ech hun em vill geschwaat.
Haat ech dan och de Strack em
Ann d'Hingerlach gesaat?

De Broun den ass e Schneekert,
De Kueder ass gelott:
Dad fëert all mei Liewen,
Zu neischt, als Schlë a Spott.

Dir huet d'Gewalt, Här Kinnek,
Dir huet s'a bëden Hänn:
Nu loßt mech d'Kloen hëren;
Mer maan der Saach en Änn.

Du stungen op seng Feinden,
Et war äng greilech Zuol;
An t' war der më als zwanzeg,
Et war der Honnert wuol.

Do kóm de Widder Bläckert,
Den Yesel Oerjan-n,
D'Kanengchen, d'Mous an d'Wisel
An d'Gees mat hirem Man-n.

Den Ues a seng Familjen,
De Kuob an d'Jnt an d'Krë
D'Kawechelchen, de Màrder,
Den Huos, den Hiirsch an d'Rë.

A Gidwereen hat Kloen,
Se truechten un hir Saach;
Se bruechten al Geschichten
An neier un den Daag.

Di alleruorgst vun allen,
Si Wollef, Bieer a Kaaz:
Dë loßen sech net schwätzen
En Harbeck aus der Plaaz.

Mä Fiißchen aff ken Toopert,
De Man-n den huet e Mond!
Se soten wat se wolten:
Hien huet en Auswe' fond.

Zum Läschte kôme Männer,
A Männer vu Gewiicht,
Dë riede gönt de Renert;
Du gôw de Fuuß geriicht.

De Kinnek sprecht en Uurtel
Dat munchen hemlech laacht;
De Fiiße gett gebonnen,
Dat him den Yelbô kraacht.

A Wollef, Bieer a Rueder,
Se ginn wi ann der Lofft,
Den Hiesche schlët e Riedchen,
D'Weldschwei vu Frede bofft.

De Kiebche schleïft de Schniewel,
An d'Krë de juppt mam Schwanz;
De Widder mecht dem Renert
Zum Spott en Dillendanz.

De Rëbock steet de Männchen,
E mecht en e'scht Gesiicht:
Sô gôw de Fuuß gefôert
Mat Freden zum Geriicht.

T'wolt alles hie begleeten,
An alles leeft dohin:
All Hären ginn, de Kinnek
Geet mat der Kinnekin.

Bei Ningbet stung de Galgen:
Drei Stangen un em Rol.
Nu Füßchen, sot de Wollef,
Bekuckt ier Platz emol.

Klammt hatdi doenopen,
Dir sit e frumme Man-n,
Nu jit der riicht zum Himmel;
D'ass wat ee wensche kan-n.

Dir hatt mäch jo geföert
Meng Deg op Eis fäng brav.
Hei braucht der neck ze flerten,
Do trellt dett neck eraw.

Här Fuuß, do ass och Hunneg,
T'ass de's vum Fëschterhaff,
Jout Bieer, a wann e gudd ass,
Da werft erow e Graff.

Do uawen hinkt en Meischen,
Sot Hinz, an e'n mat Speek:
A gëwt dir dran erwiargen,
Eich giw vu Frede Geek.

Ech och, sot dn den Hieschen,
Dad gëw äng Kanddaafsfted:
Mer gëwen iech begruowen
Op d'Kopeleschter Hed.

De Fuuß gesôch vir A'en
Der Dôd do uewe stoon;
He kont sech net enthalen,
He mußt allt nach äng soon.

Et felt iech vleicht nach, set en,
Un engem gudde Seel?
Ech mängen, do de Kuoder,
Den haat des Do eent feel.

Hei ass et Fred ze stierwen,
Ech hu jo guer käng Nôt:
Dir göwt mech går begruowen;
Mä hätt der mech ees dôd.

De Wollef ka gudd sangen,
Den Huos kann d'Uergel schloon,
De Bieer den ass konsëert,
Die wärd mer d'Mass wuel doon.

Brav kreische kann de Kueder,
Dad wees d'ganz Hôserdeckt;
Dat hun ech s'all geléert
An t'huet sech gudd geschéckt. —

Du greiffen se zur Leder,
Se sätzen em se schacks,
An alles schlôg mat Hand un,
Als net de Koseng Dachs.

De Fiiß̈che klemmt op d'Leder,
En dänkt allt wat e kan-n,
E war schuns bal do uowen,
Du kruut 'ent ann de San-n.

En drët sech op de Spressen,
A rift dem Kinnek zô:
Här Kinnek, dürft ech beichten,
Da stirw ech vill më frô.

Ech hun der vill beledegt,
Dë hei nun emm mech stinn;
Dë bied ech emm Verzeionk,
Ir ann den Dôd ech ginn.

De Kinnek de bejotzt em't.
O Spirtus mendax, sot
De Fuuß bei sech, o stë mer
Nu bei mat dengem Rod.

Du fung en un ze beichten:
Nach als e klenge Knuob,
Schuns fung ech un ze stielen,
Dad ëscht dad wor e Kuob.

Drop holt ech mer e Lämmchen,
Ech schnappt mer hei äng Dauw,
Kruut do e Panestärzchen,
Äng Gäns hei mat der Hauw.

Mei Papp huet mech gewisen,
Ech hat e gudde Kapp:
Net lang, du kont ech stielen,
Bal bässer wi meï Papp.

A wë hen du konnt dänken,
Et ging bal mat mir Bôw:
Du scheckt e mech bei d'Eilen
Am Mellerdal-l op Prôw.

Dë wunnen ann de Le'en
Vu Paasent bis op d'Sauer:
Se liewen Nuets wi d'Schällmen,
Am Do als wë äng Auer.

Ech gung a kôm zur Mo'lzecht,
Bei änger reîcher Echel
Mat Schniewel a mat Kloen,
Sô fromm als wë äng Sechel.

Se haat iech och zwee A'en,
Wi d'Gliefer vun er Lanter,
Se war gekleedt an d'Plommen,
Wi d'Schow ann d'Woll am Wanter.

Sô sôtzen hirer zwanzig,
An nach wuol honnert Gäst.
Om Buodem lôg och z'ießen
Vun allerhand dat Bäst.

Di Al se hôsch mech welkem;
Ech hu mech duergelîegt,
A gleich kôm eng der Fratzen,
Dë mir en Ardbieer bruecht.

Se môcht gelëert A'en,
Se huet ganz hêch geschwaat
A sot: dad ass iert Yeßen,
Nu ießt iech net ze saat.

Wäll dad ass d'Harz vum Yesel,
Die woßt dë Fiß zu fänken
Fir un hir Schwänz dem Samson
Seng Faakeln op ze hänken.

Du fông ech un ze laachen:
Dad helt di Echel kweesch,
Se sprengt mer riicht ann d'A'en
An deet di ällenst Kreesch.

An all di aner Echlen,
Se kômen op mech laß,
An d'Gäst och, all di Mechlen,
Se hätte mech gär z'raß.

Du hun ech dan der Kloen;
A Schniewlen iech gespuurt!
Ech duecht, ech gëw gegrimmelt
An da geworf duurch d'Huurt.

Mä, sot ech du, dir Dammen,
Mä loßt mech dach ees schwätzen,
Ech gëw jo wuol ganz gären,
Um Yerdbieer mech ergätzen.

An haat ech och en Zweiwel,
Ech hun net më Verstand:
Ech sin en dommen Deiwel,
En aaremt Fuußekand.

Du gôw dan alles frendlech,
An d'Echlen hu' gekluckzt;
Di A'l fông un vu Freden,
Ze kreischen dat se schluckzt.

Ech ôß dan du meïn Yerdbieer,
A sot: O Mamm, wi saat!
Gott weß, a wat fir Ligen
Ech nach dervun allt schwaat.

Du fëert mech och d'Meeschtesch
Mi dëw eran ann d'Donkelt,
Do huet eng naaß faul Wuurzel
An ängem Äck gefonkelt.

Se sot: gë net dru richen,
Soß bränns de dir äng Wonn,
Wäll dad, kuck hei, mei Männchen,
Aſſ d'Mudder vun der Sonn.

Ech sot: meng lëw Fra Echel,
O loßt mech hei erous;
Di Hetzt, dad feiregt Blenken:
Ech halen 't net më ous.

Du weißt se mer nach weider
E schöne gellde Vugel,
A sot: den do ka flëen
Wi ous der Flent äng Kugel.

D'aſſ d'Bild vum Vugel Gukuk,
D' ka flëe wuer et welt,
Mä Wë dem, wo et hiſlit,
Den do ewäch et helt!

Du saat ech mech verwonnert
Virun de Vull op d'Knëen,
An duecht: wär ech eläng hei,
Da gëw de Gukuk flëen.

An d'Eil fung un ze puſlen *)
Se kraatzt sech ees am Nak **)
Du steechen ech de Vugel
Mer hemlech ann de Saack.

---

*) Puſelen oder knospelen = eine unbedeutende Beschäftigung haben.

**) Nak, N'kaul, N'kol = Nacken.

Du gi mer bei di Aner,
'Rem hanneſcht an de Sal-l.
Ech ſot: mä kuckt, dir Dammen,
Wat hu mer hei e Fal-l.

Do aſſ de gellde Gukuk
Mir hier an d'Täſch geflu'en
(Ech duecht, wo d'Lige gellen,
Do gett nun och gelu'en.)

Do gôw et da Geſichter!
Di Se'che wolt net ſchmaachen:
Mä ône d'Wuurt ze frießen,
Wat ſollten ſe do maachen?

Du ſot di Al: komm bei mech,
Nu kriſt de deïn Diplomm;
Se ſtecht mer op den Hittchen,
Dus hirem Baart äng Plomm.

Ech duecht: Diplomm, — di Plemmchen,
Se aſſ verfluchte liicht,
A môch der aler Echel
Zum Dank en dommt Geſicht.

Du gông ech da mam Guckuk,
Op heem zô an net luos:
Ech gông als wi ech kom-m war,
Wäll virous gông meng Nues.

Mei Papp geſôch mech kommen,
(E war als wô e Lunß)
E rifft meng Mamm a ſet hiir:
De Fiißche kemt als Funß.

Drop lôß e mech da laafen
Bei Daag als wi bei Nuecht,
A sot: Meï Jong huol nemmen
Fir Je'er dech ann Uecht.

Sô kôm ech bis op d'Musel,
T' war ann der Drauwenzeït,
Do font ech mech mam Wollef;
En haat äng kläng Schlabeït.

E sot ech sollt mech sätzen,
A frot wô hier ech kwëm,
Ech sot em 't: mä da sin ech,
Sot hien du, ieren E'm.

En nant mer du meï Pätter,
Mäng Urgrôßmamm a säng.
Ech duecht, t' ka wuol Familjen
Nach sin, ma s' ass dach kläng.

Du gông ech da mam Mononk,
Mer hun eïs d'Wuurt och ginn,
Ze delen all Schlabeïtchen,
Als wë zwë Bridder din.

Fông hien e welle Bëer,
Ech fông dan allt e Schow.
Mä, glewt mer dad, Här Kinnek,
T' gông spatz fir mech erow.

Ech hätt net kenne liewen:
Zum Gleck ech haat nach Gold,
An 't hätt een och zeng Mandlen
A më dermat gefol-lt.

Du loustert ees de Kinnek:
Wat? sot en, gält,
Ech hu mech net verlauschtert,
Dir sot elo vu Gäld?

Wô kruut dir dad da', Renert?
Drop sot de Füßchen dan-n:
Wat soll ech hei vermemplen, *)
Wô neïscht më schuode kan-n?

Dad Gäld, wat soll ech lëen,
Ech haat dad Gäld gestuel
Fir d'Liewen iech ze rätten;
A nu — meï Lôn ass schmuel!

Se wolten iech ermuorden,
A wien, dad well ech soon;
Dad Gäld, dad war hirt Mettel,
Dad haat ech all verschloon.

Drop sot de Kinnek: Renert,
Bedänkt dir, wô dir stitt?
An daß dir aus dem Liewen
Net schë mat Lige gitt!

Duerfir bekännt mir d'Wôregt,
Wäll ech se wesse well;
Eraw kommt vun der Leder,
A Gidwereen hal stell.

---

*) Verheimlichen.

## Sächste Gesank.

Wann d'Lige flöe kenten,
Di Renert du erduecht,
'T göw deĭschter emm de Metteg,
Als wi emm Halewnuecht.

E sot: De gróße Sigfrid
Vu Letzebrech, de Grow,
Den haat e Gäldspil, heescht et,
Vu kängem Gleĭch erow.

En haat et kritt vum Deĭwel,
Dem haat en sech verschwuer:
Meĭ Papp, als wi de Sigfrid,
Göng duurch dad Gäld verluer.

Et lôg entzwô begruowen,
Schuns iwer dousend Johr
Emm d'Uolzecht ann de Fielzen,
Ech wees di Plaaz net klar.

Och wë meï Papp et font haat,
Dad gôw ech net gewuer;
Genuch, e mußt et font hun,
An du verstopt enzwuer.

Drop huet en e'schtlech Plangen,
Sech ann de Kapp gesaat,
Vu Republik a Freiheet,
Etcetra, blôs geschwaat.

E gôw ersierkleg hôfreg,*)
D'ganz Wält war him ze kläng;
Ze gô mat Albekanten,
Dad war em zô gemäng.

De Vieer, den Dachs, de Wollef,
Dad waren du seng Frenn,
A waat dë vëer plangten,
Verlouschtert ech geschwenn.

Se solten iech ermuordeu,
Ke Kinnek solt më sin;
Meï Papp de war mat Dublen
Fir d'Käschte gudd versin.

Se haate fir hirt Feier
Sech d'Reiser stel-l gebrach
A vëer Zeitonksschreiwer
Mat schwërem Geld bestach.

Meï Papp solt hemlech dangen
Zaldoten iweral-l,
Em d'O'schtre solt et laß goon
Op eemol Knal-l a Fal-l.

---

*) Ersierkleg = unsäglich.

Dad hun se nuets kalännert
Om alen Hiergerschlaß;
Den Hingerdëw an d'Echel
Dë wesse, wô dad ass.

Ech haat vun Allem Äppes,
Sô halwer schuns mam Läpp
An duecht: ech kommen
Dach hanner iech al Däpp.

Du kruute mer en Yerwen,
An t' fôl mer aan äng Fax:
Wien huolen ech fir Pätter?
Ech holt mer Mononk Dachs.

Ech duecht, do muß de Kwetschert
Jo ställen all den Dronk;
Mä wäll en och muß bläc hen,
Da seïft e wi äng Onk.

Ech wielt em äng Gefuodesch,
Di soss seng Freiesch war,
An t' war bei Hand äng Hämmchen
A Kës äng dichteg Bar.

De Kanddaaf gôw gehalen
An t' war äng leschteg Uucht,
Am Stepps war gleïch de Mononk,
Do haate mer äng Fuucht.

Och d'Môme gôwe spaaßeg,
Se maan de Schwelzerdanz,
An haaten dach hir Gällech
Mam Dächsche sengem Schwanz.

Ech schwaat em an ech flëwt em,
Ech holt en op äng Seit:
Du gôw en da granaten —
Ech duecht, nun ass et Zeit.

Ech fänken un ze frecklen,
An dun, als weßt ech d'Saach:
An hien, e set mer Alles,
A bis op Stonn an Daag.

Ho, duecht ech, ho, dir Hären,
Do rännt dir op e Stack:
Nu, Renert, weiss dei Spiirtes,
A föer s'ann de Strack!

De Lêw bleiwt eise Kinnek,
Dir Häre gett erwescht,
Gett Uecht, dir Kinneksmierder:
Ech krouchen iech ann d'Kescht.

Mei Papp gung hemlech We'en;
Ech duecht: den do leeft fromm,
Den Alen ass keen Topert, —
De Jongen och net domm.

Ech schlabbert allenännen
Dem Ale luußeg no,
An dack: ech soon, Här Kinnek,
Hie war iech net sô do.*)

Ech lôg ees an de Blieder
Net weit vu sengem We,
Du kroch e stell a suußeg
Ous änger huoler Le.

---

*) Net esô dô = nicht dumm

E kuckt emol rondemm sech,
Stoppt d'Lach gehesch leg zô, *)
Dir hätt geschwuer, Här Kinnek,
De Schloss wir soss entzwô.

Ech buecht, gesek den Alen,
Leit do sei gellbe Kallew!
Ech mängen t'löert laafen;
Ech trout alt nemmen hallew.

E gông no ätlech Degen,
E sot, et wär fir la'ng.
Ech wonsch em Gleck an buecht alli:
Ner Saach ass gudd am Ga'ng.

E gông mam pälze Mantel,
Als wi de reichsten Här,
Als wär e President schuns
(Ech woßt, e wir dad gär.)

En Här bie welt ann d'Schamber
Vu Baure gi'genannt,
De stecht ann d'Täsch seng Dubblen,
A rest erous op d'Land.

Ken Duerf ass him ze bräckeg,
Ke Bauer him ze domm;
Ke Wirthshous him ze nidreg:
E set: Main Ale komm!

Hei huole mir äng Schappen;
Wat mecht dan ier Madamm?
Wi geet et iere Joffren,
An ierer brawer Mamm?

---

*) Gehesch lech = geschiklich.

Do setzen hirer Honnert,
Den Här setzt an der Mett:
Di Baure luowen Alles
Wat hien e set a gett.

D'gett Bordo a Schampagner,
An Z'garn, Ham a Wuuscht:
A gëw en d'Box zum Läschten,
E läscht net hiren Duuscht.

Gott Vatter liewt net bässer
Als wi di Bauren do,
A sprëng den Här ann d'Feier:
Di Kierle sprëngen no.

Do schmiid en nei Gesätzer —
An d'Schätzeng muß eraw!
E schwätzt em elef Auer
Gënt d'Lompeklack se daw.

E plangt di schënste Stroßen,
Durch Duerf geet d'Eisebun,
All Dierfche kritt äng Haltplaaz,
An zwô, di schons äng hun.

E mecht och d'Lieder wuolfeel,
Mä deier mecht en d'Lô,
Spärt d'Gränz och, wë se wellen,
Bal op an och bal zô.

Meï Papp war bei de Wahlen,
Dack hemlech beïgekroch;
En haat dad all geléert,
A lëe kont en och.

E litt a gett zum Bäschten,
Huet Gäld a böden Hänn:
Zaldote kritt e moltom
Mat Schniewlen a mat Zänn.

Se hun sech ennerschriwen
Op weïße Pergamänt:
Wat solt de Kinnek dänken,
Wann ech hir Niem hei nänt?

Et stin der grôßer Hären,
Här Kinnek, emm den Trôn,
Se gëwen iech verroden
Och fir eng Gardebôn. —

Wi du meï Papp ereem kôm
(T'war ann der Faaschtenzeït)
Du lôst en huurteg kucken
Wô d'gellde Kallew leït.

O Jeerom! wat geśôch en?
Seï Kallew war entlaaf,
Seï Gott war oberstanen
A liedeg font en d'Graaw.

Ech haat mat grôßer Arbecht
Neng Teg la'ng dru geschleeft:
Do lôge gellde Saachen,
T'ass keen ech den et gleeft.

Här Kinnek, wann se hei wir,
Meng Fra, dë kent et soon:
Se huet mer dru gehollef,
Ech hätt mech dôd gebroon.

Meĭ Papp den haat Koräckter,
Seï Wuurt och hat e gin:
Nu kont en dad net halen,
Wat mußt ech du gesin!

E gông sech drop erhänken —
Ech holt en ous dem Strack —
O wann ech — duerun dänken —
Da kreĭschen ech — nach dack.

Sô hun ech iech, Här Kinnek,
Yert Liewen do gerätt:
Meĭ Papp wir wuol gestuorwen
O'ns dad op sengem Bätt.

De Kinnek zôg de Fißchen
Ewëneg op äng Seĭt
A sot: Mä weist mer, Renert,
Yert Gold, a wô et leĭt.

Wat gëw et mer och hälfen,
Sot Renert du zum Löw,
Wann ech dem Kinnek alles,
Meĭ Gäld' a Gudd och gëw?

E glewt den Döw a Mierder,
En dreiwt mech ann den Dôd,
E lößt meng Fra a Kanner
Am Leed an ann der Nôt.

Mä wellt dir mir verzeien,
A gett dir mech hei laß:
Da soon ech iech all Zeechen,
Wô 't leĭt a wô et ass.

Verzeit dem Fuuß, Här Kinnek,
Sot luos du d'Kinnekin,
A möch derbei dem Renert
Äng séer frendlech Minn.

Verzeien? sot de Kinnek,
Ech glewen em kee Wuurd;
Wäll kemt vum Fuuß eng Wöregt,
Dan huet en se gestuurt.

Bedänkt sot si, Här Kinnek.
En huet sai Papp geschännt;
Esó göw keen dach löen,
Den een e Fiißchen nännt.

An dänkt dad Gold, di Sachen,
E sot och Yedelstäng;
Wat kent een dovu maachen!
An t'schingt et ass äng Mäng.

Du göw et klar dem Kinnek,
An d'Saach di schingt em ganz:
Fir ängem gudd ze liichten
Huet d'Gold de bäste Glanz.

E sot: Nu höert Renert,
Ech gin iech nu nach frai,
Mä bässert mer iert Liewen,
Sonst ass et dach verbai.

Gott well iech dad erstuoden,
Sot Fuuß voll Freden du:
Sö reich ass om Erdbuodem,
Wë dir, ke Kinnek nu.

Dir këft den Irz an d'Minnet
Vun Dibleng bis no Graß
Zeng Dunnen dëw am Buodem
Wat drop an dienner ass.

Da kent dir nach gudd bauen,
D'ganz Giirtelbunn eläng,
De Welzer an de Fielzer
Derniewent nach eng kläng.

Nu louschert hei, Här Kinnek:
Do uowen op der Hed
Bei Beler stin zwô Biirken,
Ken Hous ass weït a bred.

Do leït meï Gold begruowen,
D'Plaaz heesch: om kale Reïs,
Ganz liicht och ass se fannen,
Wäll d'Biirke si schluodweïs.

Just zweschent den zwô Biirken
Do steet am Buodem d'Kest:
Ech roden iech, gitt sällwer,
'T ass bässer, wë dir west.

Drop rift de Fuuß den Hieschen.
Dee kemt — de Renert set:
Om kale Reïs, wô ass dad?
Sot hei, de Kinnek fret.

Du sot den Huos an zibbert
Als wi en Äspeblaat,
Seng Bënercher, di fôlen
Sô söer wë e schwaat:

„Am Eßelek bei Veler
Do heescht äng Plaaz esô,
'T sti Biirken drop, a weïßer,
A beieneen der zwô.

Se stin op ängeın Bärreg,
'T ass weït a bräád ken Dorref
All Kreider dë do wueßen,
Dë gingen ann ee Korref.

Do gôw ech dack geängschtegt,
Vum Kwäsche sengen Honn
Vill Echni aff do am Wanter,
Am Summer wineg Sonn.“

Nu gudd sot drop de Kinnek;
Mä Renert, wë et schingt,
Ech fent dë Plaaz dach bäsſer,
Wann dir och mat mer gingt.

Si Ligen op ze fänken,
De Fiißche fänkt s'am Flock
O'ns d'O'ren och ze ränken,
Sot hien dem Lëw eenzock:

Et aſſ mer leed, Här Kinnek,
Ech muß op Yechternach,
Wäll muorgen aſſ Peïſtdensteg, —
Ech soon iech dad och nach:

Hei gudd gesot, Här Kinnek,
Meïn E'lste fällt ann d'Kränkt,
An t'aſſ een emmer ledeg,
Sôbal een duerun dänkt.

Wäll t'ass de lëwste Füßchen,
En huet di schënsten Zänn,
E beißt als wë en Alen
A leeft a sprengt behänn.

Sö back als wë en Owes
Erous ann d'Bescher geet,
Da ka meng Fra net schlo'fen,
Dan ass s'ann ängem Leeb!

E klemt iech och op Plaazen,
Duer klêm der aner keen;
A wann en do ann d'Kränkt fël,
Da brëch en Hals a Been.

Här, d'Nôt dë lëert bieden!
Ech hun d'Gelibt gedoon,
Als muor, sô la'ng ech liewen,
No Yechternach ze goon.

Ech hoffen, t'soll em hälfen,
Ewäll ech hu mech nach
Vun do no Yewescht-Klausen
An änger Res versprach.

O'ns dab, da gëng ech mat iech.
Ech roden, wa'rd ken Daag,
Wäll t'hun der vill gelouftert.
Den Huos huet scho Verschlaag.

Nu je, sot du de Kinnek,
Wann dab esô sech huet,
Da kann ech iech net plo'en,
Da sit dir schlächt gegueb.

Drop steet dan op de Kinnek,
A set zum ganze Rod:
Dem Renert ass verzi'en;
En huet mer vill gesot,

Wat gudd ass fir ze wessen;
A muonchen den hei steet,
Ka frô sin, dat de Renert
Nu fort op d'Bittgäng geet.

Ech hu mech hannert villen
Erstierkeleg versinn. *)
An dobeï mecht de Kinnek
Dem Fieer äng deischter Minn.

Du solt de Wollef baschten,
De Kuoder drët sech emm,
De Bieer de kacht vun Eïfer;
Mä t'hëert ee käng Stemm.

De Fiiſche kôm zum Owscheed,
Wi alles nach do stung,
A sot, et fehlt mer un em Ranzel,
Mer fehlen zwee Puer Schung.

Soss wär ech fex a fierdeg,
Da mëch ech mech op d'Res;
Mä t'geet een net gut barbes:
Do gëw een huurleg hes.

An huet een net äng Täschchen,
Dan ass en iwel drunn:
De Bieer, den huet e Paltong,
Do gëw e Ränzel vunn!

---

*) Erstierkeleg = unsäglich.

Dad fiischt Puer Schung vum Wollef,
Dad hennescht vunn der Fra,
Dë gëwe mech montëren,
Se sti mer gudd ann d'A.

Du reißt de Lëw dem Bieer dann
Äng Fa'z vum Reck erow
Dem Renert fir e Ranzel:
Et war äng Kinneks-Gow.

Dad fiischt Puer Schung mußt Wollef,
Seng Fra dad hennescht gin:
Et huet een om Eerdbuodem,
Nach neïscht esô gesin,

Wi do di Dëer stungen,
Mat wonte Reck a Fëß:
Den dreïe war et batter,
Dem Fiißche war et sëß.

Die stung do nei gestiwelt,
Mam Ränzelchen om Reck:
D'Eeschänker helt e mat sech,
Mä d'Lige lëßt en zreck.

Den Huos an och de Widder,
Dë ginn e steckwe's nach
Mam Renert, sot de Kinnek,
Dad hun ech em versprach.

Du mecht mat Schällmentrëuen,
De Fuuß seng Aen naaß.
En deet als gëw e kreïschen,
A laacht am Häärz vu Spaß.

Drop sot en nach zum Kinnek:
Ech wenschen iech dad Bäst,
O halt dë zwë Verëder
Am stierksle Prisong fäst.

Ech fierten fir iert Liewen,
Se briechten 't ann d'Gefahr,
Wäll trei huet Vieer a Wollef
Um Lei'w ken enzegt Har.

E gung mat denen zwënen,
Gedaam als wë e Schow*)
Duurch Wisen an duurch Pescher,
Duurch Fäld Bierg op Bierg ow.

E schwaat als wë e Pater,
Exämpelweis, behänn:
E woßt den Zwegilljem
Vun U'sank bis zum Änn.

A wë se sollte scheden,
Du sot de Schällem nach:
O gitt, dir gudd'ste Männer,
Bis heem nu mat mer dach!

Wäll gëng der nu schuns hannesch',
Ech weßt net wat ech mëch:
T'gefällt mer ennerwe'en
Sô gudd iert frummt Gesprêch.

Se lôßen sech berieden,
Se kôme bei seï Schlaß:
Kuckt, Bläckert, sot de Rinert,
Wat do e Fudder aß!

---

*) Gedaam = demüthig, zahm, (gedämpft ?)

Gring Graas a fuorweg Kreider,
Sô hêch bis un de Knê,
Besonnesch wärde schmaachen
Dech d'Käpp vum weïße Klê.

Do kennt dir iech ergätzen;
Den Huos get mat eran-n.
Meng Fra muß mat em schwätzen,
En aff e kluge Man-n;

Se huet en ät'ech Saachen,
Se fred e gär emm Rod;
Se huet mech schuns ganz heefeg
No sô em Man-n gefrot.

Se gôngen drop ann d'Fäſtonk,
Do gett et dan äng Fred,
Wô Renert vu Verzeionk,
An duurch seng Lige set.

E sot och: hei den Hieschen
Huet d'Kinnekin geschedt
Fir iech, de sollt der iessen:
'Lo gett en dôd gebreckt.

Hei gôngen d'dronken Ellen,
Den aarmen Lampert un:
Wär hie gewiescht do bouſſen,
Wat wären ousgezun!

E wolt allt nach entweschen,
De Renert sprengt ann d'Di'r,
E kritt e mat dem Strämpel,*)
A werft en t'hennescht vi'r.

---

*) Bein.

Den Huos fông un ze kreĭschen
Du packt de Fuuß e kweesch,
A sot: vill Jeĭzen
Verdinwt eĭs nach deĭ Fleesch.

E reĭßt em vun de Schellren,
De Kapp mat ängem Baß,
Seĭ Leĭw huet d'Fuußfamiljen
Op vëer Delen zraß:

Fir d'Mamm a fir zwë Jongen,
Di vëert fir de Papp,
Dee steecht drop ann de Ranzel,
Mat Spaaß den Dôdekapp.

An de'r Zeĭt kôm de Widder:
O Bläckert fit der do?
Sot Fuuß. da gitt allt virous
Den Huos kemmt huurteg no.

Meĭ jengste Son-n huet d'Brosch wë'
Vun ängem fele Spronk:
De Lampert kännt all Kre'der,
E kacht em nach en Dronk.

Ech schrôw en ätzlech Brëwen,
T'fti wichteg Saachen dran
Se stiechen hei am Ranzel
Den huolt dir mat iech dan.

Versuorgt se gudd, mei Lëwen,
Dir sit en treie Buod.
A maacht net laß de Rimmchen:
De Kinnek kännt meĭ Knuod.

Mä wellt der iech de Männchen
Da maachen nach bei him,
Dan dut, als wann dad Schreiwen
Vun iech nach ha'lwer kwim.

Ech weeß jo wuol, Här Bläckert,
Dir sit vu klugem Aart:
Yech brouch een net ze wenken
Mat änger Scheierpaart.

De Widder gông voll Freden.
E kôm beim Kinnek un;
Den duecht wat gellt, de Renert
Huet de'm nees Ang gezun.

Ech brenge, sot de Bläckert,
E Bröw, de Renert schrôw;
En huet esô geschriwen,
Wë ech de Rod em gôw.

De Kinnek wenkt dem Schreiwer.
Du kôm de Bock mam Brel-l;
Den Hinz mecht op de Ranzel,
An d'Döer all si stel-l.

Do wor e Bröw am Ranzel!
De Kinnek ass erschloon,
An d'Kinnekin net manner. —
Huet Renert dad geboon!

O Fuuß, o falsche Judas!
Sô rifft mat ha'rder Stemm
Voll Rei a Leed de Kinnek,
O hätt ech dech eremm!

Dai Gold aſſ 'lauter Ligen,
Du hues mech fräch bedrunn.
O aarme Bieer a Wollef,
O wär ech hannenbrunn!

Wat wellt der lamentêren?
De Fehler aſſ nu do,
Sot Rêbock du zum Kinnek,
An d'Rei kemt hannenno.

Dem Renert gôw verzi'en,
Dobeĭ war nemmeſcht frô,
Dem Proun aſſ zraß de Pälz gin,
De Wollef kôm emm d'Schô.*)

Dach weeß eĭch nooch e Mettel,
Dab ſoon eĭch, wann der t'frot;
Den Treĭen gett de Widder,
Dee gôw zum Prêw de Rob.

Du war de Lêw erliichtegt,
Steet op vum Trôn a ſet:
Se ſollen ſech en delen,
Ech gin en dee mat Fred.

De Widder a ſeng Kanner,
Sô la'ng main Trôn beſteet,
Dê ſollen di drai frießen,
A bis ann E'wegkeet.

Se ſollen ſech ſe huolen
Am Dal-l an op dem Viereck,
Am Beſch an op dem Flôer,
Am Stal-l wi ann der Piereck.

---

*) Schuhe (Echternach).

Dad g'tt den Häre melden,
Sot hinnen och mai Grôß,
A sot, mer gëwe liewen,
Wi sonst op guddem Fôß.

De Rëbeck brët di Buodscheft;
Den dreîen deet et gudd:
Gefrieß gôw gleîch de Widder,
De Lëw kruut neie Mutt.

Fir hinnen ze leweisen,
Wi gudd hien't mat e mängt,
Gôw du den Dreî zu E'ren,
Nacht Deg nach d'Fäst verlängt.

## Siwente Gesank.

De Lēw lôßt d'Dēer ruffen,
Di Grôß als wē di Kläng;
Se kômen all mat Heefen
A keemol eent eläng.

Zur Fiels am Krenzdällchen
War hauer och e Fäst,
Duer kômen d'Musikanten
An d'Senger all di Päst:

Vu Letzebrech, vun Dikrech,
Vu Wolz an Yechternach,
Vu Rēmech, Grēwemaacher,
Vu Miersch an Esch am Lach.

Vu Bēbreg och, vu Beianen,
An dē vun Ettelbreck:
Je, wann ech s'all solt nännen,
Da gēw meï Buch ze deck.

An d'Baure vun dem Emmkreez,
Se kômen all zu Haaf,
An äng di gunge sëer,
Di a'ner ſt gelaaf.

Do war äng Mäng vu Leddeu,
Et kôm ee koum derduurch.
An t'gôw geſpilt, geſongen,
Om Maart an op der Buurch.

An Owens gôw en Yeßen.
Schën Drenkſprech hëert een,
A munche war zum läſten
Net ſecher op de Been.

Vill douſend farweg Lampen
Hun op der Buurch gebrant,
Drop gôw e Fredefeier,
Neiſcht ſchëner aſſ bekant.

Sô kômen hei och d'Dëer,
Fir d'Fäſt erbei zum Lëw:
An t'wir och net geroden,
Wan eent net komme gëw.

Se kômen op de Fliichten,
An t'kômen der zu Fôß;
An dë net konnte kommen,
Dë ſchecken hire Grôß.

T'geſôg een d'Rë an d'Hiirſchen,
D'Wellſchweïn an d'När an d'Schnäpp;
An d'Perd an d'Schow an d'Ranner,
An d'Gänz mat grôßen Träpp.

Den Atter, d'Feß an d'Wisel,
An d'Därelder och;
Den Hiirz de kôm geflu'en,
De Goldschmatt kôm gekroch.

Zum öschte gôw en Yeßen,
Vun allerhand Geschmaach,
Do war och Häärz wat welst de,
T'kruut gidweree seng Saach.

De Vieer an d'Wellef sôtzen
Dem Kinnek un der Seït:
Dat huet di dreï geschmeechelt,
Mä t'huet den Dachs geheït.

Zum Läste gôw och Musek,
Dad gông nu feïn an d'Rei:
Om Piklo spilt de Löwäck,*)
An d'Graasmesch op der Gei.

Om Waldhuer spillen d'Märlen,
An d'Nuechtegeilchen d'Flitt,
An no de Musekanten
Sengt Pillo nach e Lidd.

T'gông alles frô a leschteg,
Dreï Deg lang gông et gudd,
Du kôm erbeï d'Kanengchen,
Den Duckert ône Hutt.

Een O'er lëßt en hänken,
Dad anert war errow:
O kent dir dach erdänken,
Sô sot en, Här, äng Strof!

---

*) Löwäck, Lëerchen = Lerche.

O kuckt, wat huet de Renert,
De Mierder mer gedoon,
A wann ech net entlaaf w'r,
En hätt mech dôd geschloon.

Ech gông hau't la'scht Malpaartes,
Ech wolt zu iech heihin.
Do sôtz de Fuuß ze lau'ren;
Ech hun e wuol gesin.

Ech môch mech vus de Fêß'n,
Ech duecht, en ass net gudd:
Du kôm en duorgesprongen
A schlôg mech op den Hutt.

Du Flantes kaus net grêßen,
Du weeß, dach wien hei wunt!
Sô jout en, an du huet en
Mech nach emol gedunt.*)

Mir gông den Hutt ann d'A'en,
Du huat en duorgebaß:
Zum Gleck ech lôß em d'O'er
Soss war mein Dôd gewaß:

D'Kannengche war koum fierdeg,
Du kôm de Knob gerant.
E kômt a jout am Flëen,
A krascht als wi e Kand.

Här Kinnek! O meng Frächen,
De Renert huet s'erbaß!
Här Kinnek, t'war äng Hausfra
Wi nëren äng mê ass.

*) Dunnen = einen auf den Hut schlagen.

Wie fiddert mer meng Kanner,
Wien hält mer dē nu waarem?
Se hun nach guer käng Plommen,
Meĭ Gott and Här wi aarem!

Mer ware Mo'lber plecke
Fir dō op Weler Hed,
Do lôg de Renert dôdeg:
Eĭs bēden deet et led.

Meng Fräche so't bal kreĭschen,
Se kuckt em ann de Mond,
Bleĭcht zēg en nach den Otem:
Du schnapt no hiir den Hond.

Ech kôm nach op e Bemchen;
Wi hun ech do gesteß!
Här, vir un mengen Aen
Huet Renert se gefrieß!

De Kinnek steet vum Trôn op,
Werft ow seĭ Kinnekskleed;
En ass als wi onsandels,*)
A schw'ert e greichlecht Ee.

Dad soll de Renert bēßen!
E gett geholt, erschoß,
Gefa'ngen a verbrant dan:
Dad ass an t'bleiwt beschloß!

De Dieer an och de Wollef
Dō laachten sech an d'Feĭscht.
Mä d'Kinnekin gôw monkeg,**)
Se sot zum ēschten neĭscht.

*) Rasend.
**) Finster, schweigsam.

Se sot derno: Här Kinnek,
Dir let iech greilech uon,
Dir mußt dach t'ëscht och wessen,
Wat Renert seet dervuon.

En huet eng raich Familjen,
A vill dervu si braw;
Bedänkt, sô gëllje brecht een
Om Knë di Saach net aw.

Dat sälwecht mängt de Rëbock,
De Wollef awer net;
De sot: Dir wärd naich hëren,
Wat ous dem Neſſtert gett.

Dir loßt e lëjen a bedrëjen,
En tried d'Gesätz mat Fëß;
Dir huolt en, loßt e loosen,
Um Änn da gett der bëß.

Da fänkt een on ze dre'en,
An t'micht een d'Foust am Sack;
T'asſ Schad dremm, t'wir en Uermen,
Den hing schuns lank am Strack.

Äch hun em't dack versprajchen,
Äch soon et hei ojch najch:
Äjch kann emt nek verkajchen,
Seng Fleet, se kritt ent Lajch.

De Kinnek sot: se huet et;
Der Klo'e si genoch.
Den Dôd verdengt de Renert
Duurch Muorden a Bedroch.

En huot mech fräch belu'en,
Mer Kug'l a Kaap versprach,
A Kraiz a Kraaft geschwuer mer:
An de'm verzeit ech nach!

Bei Hand nun all Gewieerer!
Nu geet de Stuurem laß:
Ann Zait vu fennef Degen,
Verbränne mir sai Schlaß.

An Alles war zefridden;
Dem Grimpert deet et led:
En zitt sech op äng Seit ous,
A schlabbert iwer d'Hed.

An op a fort duurch d'Bescher
Op d'Uowerschlenner zô:
De Fuuß mußt alles wessen,
Den Dächschen haat keng Rô.

E font e bei zwô Dau'wen
Do leien ann der Rast,
En haat sech dē geref'elt
Vum Bemche mat dem Nast.

Ei Newe, sot de Fiißchen,
Wat brengt dir dan nach ees?
Der lôft iech ous dem Otem,
Dir sit an ängem Schweeß.

O Mononk, sot den Dächschen,
T'ass alles emmesoß:
Dir get verbrannt, geha'ngen,
An hannendrop erschoß.

Net mëglech, sot de Renert,
Dad deet de Kinnek net.
Hien deet et, sot de Grimpert,
A weßt dir wat et gett!

D'Armës ass op de Been nu,
Se stürmen hei ier Buurch;
De Lëw ass net ze zessen;*)
Dir weßt och wuol wuerduurch.

De Kuob, an dan d'Kännengchen, —
Wat hut der och gebuocht?
Dir hut de Streck iech sällwer
Jo emm den Hals geluocht.

Se hun deen ann den Hännen,
E gett och zôgezunn:
O Mononk, dir mai Lëwen,
Sô aß et: dir sit drun.

Mä, Newe, sot de Renert,
Net më als wi dad do?
Dad deet mir net e Päffchen;
Ech fro'en neïscht derno.

Wäll muorge ginn ech mat iech,
Se si mer vill ze domm;
Wat kromm ass, kann ech riichten,
Wat riicht ass, maan ech kromm.

Nu kommt eran da rôt der,
Wat sti mer ann der Sonn?
Dan ießt der hei bi Dau'wen,
Se schmälzen iech am Monn.

*) Besänftigen.

Kuckt hei, dad aß ent Yeßen,
Se sin dach schludderfätt!
Mer sprochen drop äng Stennchen,
Da lee mer eis ann d'Bätt.

Eis Fra, se baarf neischt wessen,
Dir weßt jo wuol, gesitt,
Meng Fra ass zimlech fengslech,*)
Wi d'Fraleid all, verstitt.

---

*) Fengslech, fenklech = empfindlich.

## Aachte Gesank.

Se gôngen du ann d'Fäſtonk,
De Grimpert holt ſech Plaaz.
Du ſot de Fuuß zur Frächen,
Breng d'Yeßen nu meĩ Schaatz.

Se ôßen an ſe dronken,
A käſtlech war all Speiß;
Du ſot de Fuuß, mä Newe,
Wat gett do boußen Nei's.

En aner liewt eläng hei
An t'kemt een net erous,
Wäll t'huet een allt ſeng A'rbecht
Am Beſch an och emm d'Hous.

Kemt nemmeſcht ee beſichen,
Da gett een neĩſcht gewuer;
Dir kommt allt hin and wider,
Bal hier an och bal duer.

Hei hun ech, sot de Grimpert,
Äng Zeitonk wiirklech nach;
Ech haat mer dë de Muorgen
Ann d'Broschtentäsch gestach.

Ech sin drop abonnëert
E Johr or zwanzeg schir,
A mecht et iech Plesöer,
Da liesen ech se vir.

De Drëhals ass Redakter,
Den Ues huet d'Drekerei.
Se soon och allt, hir Zeitonk
Hël kängem seng Partei.

Drop sätzt den Dachs gelëert
De Brel-l sech ann d'Gesicht.
Da fänkt en un ze liesen
D'politisch Jwersiicht:

„Et setzt en ale Puddel
Beim Feier zu Parais,
E rëert ann em Kässel
Mat ängem Biesemsrais.

De Puddel setzt verdreßlech
Mat Raaten do am Reck:
E kacht de' gier äng Stierzel,
A kritt d'Gekläpps net deck*). —

A Spuonjen ous der Spennchen
Verjoten d'Leidd äng Kaaz:
Nu danzen emm d'Paschtëten
Wuol dausend Meis ann d'Plaaz. —

---

*) Gekläpps = Dünner Teich zu Mehlspeisen.

Bei Röm do setzt ze biichten
E Fräsch beim Schliekenhaus;
De Fräsch, de welt e friezen:
De Schliek, de kricht net aus. —

Zu Wën e kranke Kiebchen
Ann änger Spaicherliicht,
De gëw wuol giere fléen,
Mä t'fehlt em un er Fliicht. —

A Mähre bei Sadowa
Do huet e jongen Huor
Gefa'ngen t'läscht e Maulef,
An du de Kapp verluor.

Den aarmen Huor gôw gäckeg,
Sonst war en zimlech weis,
Nu deet en naischt als sangen:
Gott lop, ech sin e Preis. —

Dab Liddche kemt de Raaten
Beim Puddel nun ze dack,
Do zraißen dë dem Armen
Bu Roserei de Frack.

Nun aff et jo ze fierchten,
De Puddel gëw och Gäck,
De Kiebche blëw e Kreppel,
An d'Meis dë frëße Späck.

An t'fent nun och geschëen,
Dem Puddel gëw et ba'ng,
De Schliek de blëw am Heischen,
Dem Fräsch gëw Zait ze la'ng.

En anert wär och mëglech:
De Käſſel ſchëßt ſech laſſ,
An t'flëg e glid'ge Stierzel
Dem Hingerdëw ann d'Straſſ.

Da welt de Kiebche flëen,
A fël dem Schliek ann d'Täſch,
Da ſträckt de Schliek ſeng Huoren
An den erſtëch de Fräſch.

E vëert aſſ nach mëglech,
Wat och geſchëe kann:
Den Huor, e frëß di Raaten,
A kraazt de Puddel blann.

Da frëß de Fräſch de Schliek op,
De Kiebche kuckt em no.
Da gëwen di'r all Beſcher,
An d'Sonn an d'Stiere gro."

Mä Newe, ſot de Renert,
Aſſ dad net bal verbeï?
Ech muß iech ſoon, dad do aſſ
E ganz verfluchte Brek.

Mir deet et naiſcht, ſot Grimpert,
Ech ſi gewinnt duorun:
Am Inland lo'ß mer kucken,
A wat ſe do nach hun.

„Zu Letzebuurch geſait een,
Um größe Knuodler Ga'rd
Drai Kuodren ſech zerbaißen:
T'geet fir äng Ha'meſchward.

De Schwaarze welt se huolen,
En drëg se gier no Rôm:
Et gëw e faint Puer Suolen
Fir d'Koschtern ann em Dôm.

De Rôden hätt s' och gieren,
Den drëg se no Berlin
Se gëwen him äng Wuuscht do
Fir a sai Knapplach gin.

An zu Parais dem Keser
Sai Mantel huet e Lach:
De Groe mängt di Schwärdchen,
Dë gëw et stoppen nach.

An drëg hien dë dem Keser,
Da wär de Keser frô,
Dee gëw him da wuol schänken,
Geweß äng Maus or zwô."

De Fiißche sot mat Gaapsen:
T'ass neïscht, als Hätt an Haat,
A Wär a Wann: Mä dovun
Eßt keemol een sech saat.

Dat mißt mir bässer greïfen
Bei sô em Fiederdanz,
T'mißt ängem fir en A goon
Dem aner fir de Schwanz.

Et steet neïscht dra vu Fiißen,
An duerfir klappt et net.
Se molen an se schmieren,
Ke Mensch weeß wat et gett.

Ech muß iech Äng verzielen
Vum Brudder Landg and dach.
En hiet gewunt a Brobant
A sengem Fuußelach.

En hat net velleg z'ießen,
Du ducht en · wat der Blitz!
Fir Honger hei ze leddeen,
Ass dad da Fuußewitz?

Du mecht en sech seng Plangen,
De Kärel huet Geschéck:
E weist de Pobst an d'Geistlech
Mat Fiss'n op de Reck.

A wë, dad sollt der hören:
E mecht sech klerikal,
An helleft du mat Kniffen
A Gleck bei änger Wahl.

Du gôw en da geféschtet,*)
Gestrëlt vun deer Partei:
Seng Dier se war fir d'Geeschtlech
Mat d'Zittlach ass fir d'Bei.

E gông all Daag ann d'Messen
Zu Brëßel an den Dôm.
Du sot en ees dem Beschef:
Ech gëng nach gär no Rôm;

Ech weeß e gelde Kallew,
Begruowen dëw am Sand;
Dad we't un elef Zänner,
An t'lekt an Ougerland.

*) Geh„tschelt.

Mä i'r ech baarf et huolen
A faaßen a meng Kescht.
Muß schref sech ech verschänken
De Kapp dem frummste Krescht.

Ech gëw de Pobst gär froen
Wat hien nu dovun dänkt:
Ass hei de Kapp vum Kallew,
Ass mein domat gemänkt?

De Kapp sô steet geschriwen,
Kuckt hei, et lëst sech gudd,
Vu mengem Papp geschriwen.
Ech hun et hei am Hutt.

Du schlët en dan dem Bresch f
De Ligenziebel op;
T'war alles klar beschriwen;
Mä d'Plaaz, dë stông net drop.

Dë weeß ech, set de Landgrand
Dë soon ech kängem, Här:
T'ass alles an der Uorder,
Wann dad vum Kapp dra wär.

De Peschef liest d'Beschreiwonk
Nach eemol Rei vir Rei.
Du sot en da ganz frendlech
Dem Landgrand frô dad hei:

Do ginn ech iech mei Segen!
Jo, gitt no Rôm, dir wesst:
De Cardinal Tonelli
De kännt de frummste Krest.

De wärd iech och scho wessen
Ze soon di Saach vum Kapp,
E set iech dan d'ganz Me'nonk
Vun ierem frumme Papp.

Ech ginn iech och e Schreiwen,
Dad huolt der mat dohin,
Da wärd der schĕn emfa'ngen
Vum Här Tonelli gin.

Meï Brudder gông mam Schreiwen,
Nom Beschef sengem Rod:
Zu Rôm do kôm e wellkem;
Den Här Tonelli sot:

De Kallewskapp ass d'Me'nonk
Vun ierem brave Papp:
Wat solt e Kreschte och maache
Mat ängem Fuußekapp!

Nun ass och guer keen Zweiwel:
De Pobst dad ass de Man-n,
Den ee vun alle Kreschten
De Bäschten nänne kan-n.

Drop krunt de Pobst beschriwen,
De Kapp vum gellde Kallew,
Ous Dankbarkeet derniewent
Den Hals mat, iwer hallew.

Du let de Pobst de Schlessel
Vum Himmel ous der Hand
A stret op d'Enerschrewt dan
Dem Fiische Sellwersand.

E luewt de Landgrand e'schtlech,
En nännt en: lēwe Son-n,
A gett dem Fuuß den Adel:
Den haat du d'Spil-l gewon-n.

En helt nach mat de Segen,
An d'Kreizchen dad e kritt,
E keßt dem Pobst d'Pantoffel,
Laacht hemlech an en zitt.

Drop lënt en op seĭ Kallew
All Gälder dē e kritt;
Bei Wälschen a bei Deĭtschen:
Seĭn Tittel mecht Credit.

An du e frēe Muorgen,
Mecht Fuuß sech op de Pull:*)
Seng Keſcht aff voll Miljônen,
Seĭ gellde Kallew — null.

E schruw vun Neiork ous du
Dem Pobst e schēne Brēw:
E schruw: Här Pobst, meĭ Kallew
Dad lôg erfierklech dēw.

Ech hun derno gegruowen
Duurch d'Erd als wi äng Mous,
A kôm no la'ngem Wullen
Zu Neiork hei erous.

Hei font ech du meĭ Kallew,
Mä t'aſſ ke Kapp mē drun:
Nu muß ech awer hoffen,
Dir wärd zu Rôm en hun.

*) Auf's Meer.

Mä wann der d'Gold loßt menzen,
Da loßt meï Bild drop schloon,
Da wärden all gudd Kreschten
Nach lang vum Landgrand soor.

Wann d'Schrefte stin in Rebus,
Ech roden bleiwt dervun!
D'Onfehlbarkeet fänkt emmer
Erëscht bei Wirder un.

Ha'lt dir iech bei de Wirder! —
Meï Papp huet dack gesot:
Schë Riede sin ze brouchen,
Mä d'Praxis ass den Drod." —

Esô, gesitt dir, Newe,
Sô dreiwe mir e'st Spil-l;
A wô mam Kro'p geschafft gett,
Do ass e Fuuß um Stil-l.

T'ass e'schtlech, sot de Grimpert,
Dir Männer sit dach king
Ech duecht net dat e Pobst nach
Ann d'Fuußefale ging. —

Dem Kinge steet d'ganz Wält op. —
Do kuckt meï Brudder Raps:
De mecht bi grafsst Geschäften,
Sot Fuuß, a kee set: aps.

Sô ass ons ganz Famillen.
Meï Papp huet dack gesot:
Wa Renert welt stodëren,
Dad gëw en Affekot!

Meng Jongen, kuckt hei, Newe,
Dë si mer nogeschloon;
An t'kenn-nt ee mat den zwënen
Zing aner siche goon.

Se maa kee Spronk vergiewen,
Se hu gerad meïn Zock;
Se huolen iech e Fälthung
Meng Sexter schuns am Flock.

De Graps, e fänkt seïn Hieschen,
De Gripsche schnappt seng Int;
Se brenge, wat se fänken,
Sô hun ech se gewint.

Dir Jorge sit mer wetzeg,
A gett mer emmer Uecht
Am Do op Honn a Je'er
Op d'Falen ann der Nuecht!

Se a'rden sech, sot Grimpert,
Kuckt, Mononk, t'mecht mer Fred;
Solt hinnen äppes Iwels
Geschëen, t'dët mer led.

Drop gôngen se du schlofen;
Gemächlech war de Lär
Vu Moos an breche Blieder,
Sô leït de Grimpert gär.

Dee fông gleïch un ze ronken,
De Renert haat käng Rô;
En haat am Kapp Gedanken,
En haat am Reck äng Flô.

E war den aner Muòrgen,
Den ëschten op am Hous;
Gleich gòw de Grimpert waakreg,
De mòch sech och erous.

Zur Fra sot du de Renert:
Ech muß zum Kinnek goon
Mä sit dir awer ròeg,
Et huet net vill ze soon.

Ech dänken t'war den Duckert,
Den huet mech nees verklot,
Ech hätt e solle frießen
Dan hätt en neïscht gesot.

Verha'lt iech dad, dir Jongen,
A sit mer kees ze mell:
Di Lieweg kenne schwätzen;
Di Dòdeg hale stell.

A lo'ßt mer keen entweschen
T'stew Kiebchen oder Krë;
Mä gett mer Uecht op d'Je'er,
Se laure spët a frë.

Se laure frë op d'Huosen,
Steet d'Juecht och am Verbatt,
A kemt zum Schoß e Fiißchen,
Dien huolen s'och allt matt.

De Renert an de Grimpert
Se gin nu madeneen:
De Renert welt nees beichten;
De Grimpert sicht e Steen.

E geet sech duerop setzen,
E po'tert sei Gebied;
De Renert krompt sech funzeg,
Wi en zu dem Beichtstull trieb.

## Ningte Gesank.

Ech hu vum läschte Beichten
Gedun munch schwëer Sennd
Sot Fuuß zum Grimpert,
Verzeit mer, wann der kennt.

Ech hun de Lëw belu'en,
E gông dem Bieer un d'Fël-l
An d'Wellef setze barbes:
Ech fierten dad gett Knäl-l.

Ech hun erwirgt den Hieschen,
Sei Kapp dem Lëw geschéckt
Ech haat och t'läscht d'Kannengchen
Beim Hor no dôd gedreckt.

Drop hun ech nach dem Kiebchen
Seng gôreg Fra gefrieß.—
Ech hun am läschte Beichten
Och Äppes nach vergieß.

En Daag emol gông Wollef,
Gebotzt am rôde Schal,
Fir d'Wieler ze bestiechen
Virun der Schamberwahl.

E war versin vum Lupart
(Dem ass käng Stemm ze deier)
Mat Täsche voller Dalren —
Am Plang war d'Ochsesteier.

Mer fonten eïs bei Rëser
Net weït vun änger Mierr.
Hirt schwaarzt a mocklecht Fillen
Sprông op der Wiß dohierr.

Jeß, weßt ech, sot de Wollef,
De Preïs vun do dem Fuol!
Ech gëw e gär bezuolen;
Dir git a frot se wuol.

Ech gông bei d'Mierr a frot se;
Se soot: du klänge Bôw,
Hei hanne kans de liesen
De Preïs op mengem Hôw.

Ech sot, ech kann net liesen,
De Wollef këf e gär;
Ech sin de Kniecht vum Wollef,
Do hanne steet meïn Här.

Se sot: da scheck he sällwer,
Da get en es jo weïs;
Mer sin och huurteg eneg
Wann him gefällt de Preïs.

Du gông ech ban zum Wollef,
Ech sot: Dir kritt de Fuol,
Se set, et sting geschriwen
De Preïs op hirer Suol.

Dir weßt, ech kann net liesen —
Et war mer dack schuns leed —
Dir kennt; da git nu kucken,
Wi deier d'Fille steet.

Ech liesen, sot de Wollef,
Op d'ëscht Gesiicht eenzock,
T'fiew Deïtsch an och Fransësesch,
An d'Schrefft als wi den Drock.

Ech duecht, et huet am Liesen
Sech him wi mir geschleckt:
De Wollef kann net schreiwen,
Mä lëen wi gedreckt.

He gông zur Mierr a frot se:
Wi deier ass de Fuol?
Se sot: hei kennt der liesen
De Preïs op menger Suol.

Du kuckt nom Fôß den To'pert,
An d'Mierr hös hiewt en op,
A schlët dem domme Kärel
Esô Äng iwer d'Kopp,

Dat wutsch! den Hutt ewäch fuhr
An d'Dalren ous der Täsch,
Dat d'Stemmlescht an all Ziedlen
Geflu'e sin om Päsch.

Se fông drop un ze laafen,
An d'Fille leeft er no.
De Wollef lôg am Tommel
Wi dôd om Buodem do.

Ech gông dohin a frot en:
Huet d'Fille gut geschmaacht?
T'ass gudd fir op di Molzegt
Dat dir e Schle'sche maacht.

Dan huet dir iech gefiedegt
Mam Lupart senge Su'en?
De Bull war fätt, net Mononk?
T'ass Schuod, en ass entflu'en.

A gält, do ware Schreffţen!
Ech mängen t'war gedreckt;
An t'huet sech jo mam Liesen
Och zimlech gudd geschéckt.

Ma d'Drecker waren to'peg,
Se haaten s'ann der Wiell.
Aacht Nel an och aacht Lächer:
Nach een da war der schiell.

Ech danken eisem Harrgott,
Dat ech net liese kann:
Dad geet famës un d'A'en;
Den A'bleck wir ee blann.

An t'ass net mat der Lëer
Esô als wi et schingt,
Se ass nach gidwerängem
Ganz e'schtlech net bedingt.

Dë Mierr, dë kännt Methoden!
Dad geet als wë en Dapp:
Esô behël en Yesel
Jo d'A B C am Kapp.

Mä weßt dir awer Mononk
T'ass neïscht derbek verluer:
Dir kommt ann d'Ochsesteier
A broucht emol ken Huer.

O Newe, sot de Wollef,
Wat spott der nach elo?
Ech kruut fir d'Lëer Fla'pen,
Mä kees änz wi dë do. —

E gông derno dach mat mer;
En ass als wi e Jôscht,
An allzeit fir e Frießen
Der E'er gär getrôscht!

Du kôme mer no Prätten,
Ann änger Faaschten=Nuecht,
Do hu mer de Paschto'er
Dan emm en Hammel bruecht.

Dad gôw eng dichteg Mo'lzegt,
Den Hammel war feng gudd.
Dropp gônge mer ann d'E'slek
Mat fonkelneiem Mutt.

Mer haaten enner We'en
Du allerhand Gesprëch;
A wann de Wollef saat ass.
Da rieb e e'schtlech hëch.

Do woßt en ze verzielen
En hätt zu Metteg gieß
Emol beim grôße Lupard
An uowenu gesieß.

E sot: Do si geschwaat gin
Ganz hêch politesch Saachen,
Wäll d'Mettel gôw stodêert
Fir d'Meiß all bland ze maachen,

A fir se dan ze fänken
Am Schacko vun em Preiß.
De Räscht, de kennt ech dänken.
Ech sot: Mä sit der weis?

Jo, sot en, an drei Raaten
Hun d'Saach gleich u mußt paken,
Se maan di A'esalewt
Vu Kuolestepps a Schlaken.

Ech sot: D'aff Iwerdreiwonk,
Geuëßt aff net gedonnert;
Mä gëwen d'Meiß gefa'ngen,
T'wär neischt, dad mech verwonnert.

Se mussen endlech falen
De Lôsen ann d'Gegreps
Mä d'Schmeechlen an d'Geschänker
Maa më als wi de Stepps.

Wäll weist e klänge Grëwchen
Dir op em grôße Blätt:
Da laafen durch den Himmel
Se mat iech bis ann d'Häll.

Nu lo'ßt di Ledd gewierden,
Wat leït eïs un dem Vollek?
Ech muß iech soon, meï Löwen,
Ech hun am Geesicht äng Wollek.

Mech plo't am Hierz e Wuurem
De lëßt sech guer net zessen.
Ech hun am Mo den Hammel
Mä d'Angscht och am Gewessen.

T'ass gudd, lo kommen d'O'schtren
Da well ech beichte goon:
Om Misär dem Paschtôer,
Dem kann een Alles soon.

Bill Aner si gelöert,
Se dreiwen 't bis op d'Spetz;
Den hei ass ganz natirlech:
E kuckt net op äng Gretz.

Him set een dan och Alles;
Bei Anre mecht ee luos:
Et hänkt ee jo seïn Gefalt
Net Alle gär op d'Nuos.

Do well ech, sot de Wollef,
Wann dat esô een ass:
Mer gungen op de Misär
Den aner Owent laß.

Wäll t'war op Ällesonndeg;
Du kôm fir d'Beicht en Daach —
Mir gônge mat de Millren.
Ech sot dem Här meng Saach.

Ech sot, ech hätt e Lämmchen
Emol ous Nôt gehol-lt.
Äng grôßeg Sennd! sot hen du,
Dad häß du guer net sol-lt;

Wiem war et? An du sot ech:
Et war dem Bullejan-n.
Du sot den Här: wat? Bullen?
Du baßt e Lamerjan-n!

A wees de wuol, dad Lämmchen,
Dad mußt du hannescht ginn.
Ech sot: ma Här, der weßt dach,
Wuer d'Fiiß di Lamer dinn.

Ech mißt en anert stielen,
Da kennt ech vleicht et dunn:
Äng Bôß, Här Prëster, get mer;
Ech maan, wat dir well hunn.

Da bied der, sot den Här du,
Di do Litnei an deß.
A bäßert mer iert Liewen!
Ech sot: O jo geweß.

Drop kôm dan och de Wollef.
Ech sôtz ze bieden do,
A lauschtren hire Wiirder
Mat ängem O'er no.

Wiem war den Hammel? hôsch et.
Bu Prätten Zärekätt,
Sot Wollef. A wë um Leiw?
Drop sot en: schlubderkätt.

Huet nemmescht der gehollef?
De Fiißche kruut äng Gretz,
De war derbei, sot Wollef.
Ech duecht: hätt dech der Bletz.

Du sot den Här: Da gees de,
Wi ees Sankt Meffert gung
No Elerenge bieden,
Mat Yerb'sen ann de Schung.

Sô, sot en, an du rifft en
Och mech eremm bei d'Brieb,
Du kruut ech da mat Yerzen
D'Gewessen och geknieb.

Ech duecht: do ass nach Mettel!
Ech woßt äng henneſcht Di'r.
Drop kôm den Daag, mer gôngen —
Mein E'mche Wollef vir.

Geschwenn du gông e kno'tren,
Mer waren nach käng Stonn:
Esô äng Bôß jo gëw een
Net gären ängem Honn.

O Yesel, wie Paschtëren
Och blôß en Aapel hel-lt:
Wien d'Roll huet an de Sieschter,
Ka meeße, wi e wel-lt.

Ech sot, mei löwe Mononk,
Mä hiewt bach më Gebold;
An dänkt och, dat ech leiden:
Yer to'pech Beicht ass d'Schold.

Mir hun um fätten Hammel,
Ons leſerlech ergätzt,
Hei ginn ons nu eis Sennden
Dus Lelw a Sêl gewäßt.

Op d'Fuoſecht kommen d'Faaſchten,
Nom Summer gett et Dräck:
Nom Hammel kómen d'Yerbſen,
Vleicht kemt derno de Späck.

De Wollef hippt op Drelen
Allt fort e Schrack or zeng;
E flucht, ann d'Plaaz ze bieden
A wänzelt ſech vu Peng.

Mer kómen ändlech iewel
Zu Elerengen un,
Do huet ſeng Schung de Wollef
Mat Wêmren ousgezunn.

Vill Kugle maa vill Lächer!
Den aarme Wollef hacht.
Mä jemmen, ſot ech, Mononk,
Meng Yerbſen ſi gekacht!

Jo, Mononk, nu g'ſiun ech:
Dir but och net äng Grimmel
Fir d'ege Feß ze ſpuoren,
An Alles fir den Himmel. —

Ech hun eſô dergleichen,
Vill Schlächtes nach gemaacht,
A munche brave Kierel
Dack Hemlech ausgelaacht.

Vill Schkura ann der Liewer
An d'Ligen op der Zong,
Ns Yerbsen am Gewessen,
Gekachter ann de Schong.

Ech hu mech back gewieremt
Am No'per sengem Bätt,
Geschmiert mek Liewensfuodem
Mat Auren hirem Fätt.

Ech gung emol emm Bärdref
Duurch d'Bescher ône Wee
Du font ech dan de Wollef
Anu änger huoler Lee.

Wi geet et, Mononk? sot ech.
Mä kuckt dach wat en Här
Sit dir ewäll, Här Wollef!
Mä dad gesinn ech gär.

Dir huet de Bouch net eidel —
Ech gi vun Honger gro:
Als wi e Millebeidel,
Sô klabbert mir de Mo.

Ech hu mer a mei Schicksal
Gemaacht e grôßegt Lach:
Ech si jo desertêert,
Elo zu Yechternach.

Der weßt, ech war Ramplassang,
Ramplassang fir e Fox;
Ech haat e grenge Mantel,
An och äng Supjesbox.

Ech haat e Kabesmässer,
Äng Kaap och mat er Flätsch,
E fei gewixte Schnorres,
Sô glaat als wi äng Kwätsch.

Bal huet et un em Hiem mer,
Bal un de Schung gefehlt;
Wäll allzeït war de Pre mer
Am Wirthshous u'genehlt.

Du kôm ech mengem No'per
T'läscht Owens u seng Kes;
Ech stieche seng dreï Groschen
Ann d'Täsch, an du op d'Res.

Ech gung eluer no Konsdref.
Geroden do ann d'Rull,
A schloon dem rôden Zwackert
En Huer ous mat em Stull.

Du fort. Nu kennt der dänken,
Wi d'Denge mat mer steet;
A sol-lten se mech fänken,
Et wir mer söer leed. —

Ech sot em all di Ligen —
Der weßt jo wë en ass:
Ech duecht, da lëßt den Neischtert
Mer hei sein Gefalt lass.

E sot och du verdreßlech,
Mir gông et net vill bässer:
Ech war elo äng Zeïtlang,
Vum Yeßekascht Profässer.

Du möch ech dan äng Futtees —
Se war e bessen uerg:
Ech haat den aarme Jongen
Hir Kuuschten am Versuerg.

Mä kuckt, gesit, der weßt wuol,
Meĭn Appetit ass größ,
Dad möch, dat ech der Kuuschten
Zevill de Jongen öß.

Äng Zeĭtlang kon-nt ech liewen,
Als wi am Deĭch de Fräsch.
Ech mußt um Änn dach sprangen,
Kee Groschen ann der Täsch.

Ech sot: E Mettel! Mononk!
T'ass Fuosecht a geroden:
Lo gi mer no Waldbelleg
An heesche Fuosechsbroden.

Do muß den Ärchesbauer
E fätten Hammel hun,
E brouch en net ze schluechten:
Mir maan e Brod dervun.

A git der mat mer, Mononk,
Mer gin op Belleg zö
Do ass all Kand a Kendchen
Be'm Fuosechslibdche frö;

Se sangen d'Biergerjongen,*)
Se maache Pa'ngegsdeeg,
Se heesche Bir'n a Böüen:
Späck, Ä'er, ma läng Streech.

*) Fastnachtslied.

All Hous an och all Heischen
Huet do äng lestег Zuucht
Beim Pa'ngeg a beim Kaffe,
Beim Liddchen ann der Uucht.

Ann Äerches spilt de Wänzel,
Beim Danzen ob der Gei;
Do gret eis bei dem Lärem
Dad Denge gudd ann d'Rei.

De Wollef war zefriden,
Mer göngen t'fälwegt Ruecht,
An all meng Pla'ıge waren
Zerguтzter iwerluegt.

Zu Belleg steet äng Scheier,
Net weit vum größe Pull,
Se göw ees kaaft fir Altesch
Vum Konsel fir äng Schull. *)

Den Daach drop ass duurchstichteg,
Seï Strö flit uechter Duerf,
E paßt fir op e Schölhous
Wi'n Triichter op e Kuerf.

An hanne leït s'am Buodem;
Do ass äng Köstallslicht:
Du sot ech dan zum Wollef,
Elei kuckt ass et liicht.

Do bannen ass den Hammel,
Nu sprangt dir doerow,
Dir reecht de Fuosechsbredchen,
Ech huolen iech en ow.

---

**) Schull — Schöl = Schule.

E fluppt nu do erowen —:
E fennt nach net äng Mous.
Du sot ech: Här Profässer,
Dir ward allzeit äng Lous,

A gält nu hänkt de Brôdsaak
Yech vill ze hëch um Nol:
Der frôßt zum ëschten d'Kuuschten,
Nu ha'lt och d'Schôl emol.

Geschwenn du kôm bei d'Scheier
Äng No'pesch ann der Frë;
Se fëng gär un hirt Feier,
A sicht e Greppche Strë.

An dë geseit de Wollef:
O Marja Jôsebät!
Am Stal-l de Wollef, jeitzt se;
Erbei, erbei dir Lädd!

De Koster mängt t' wär Feier,
E leeft ann d'Klackenhous,
A wupp! ous alle Bätter
Sprengt No'perschaaft erous.

Den Hanes kemt am Hiemsläpp,
An d'Kätt ann änger Schlapp.
De Bälten huet de Bok op,
An d'Lis sein Hutt om Kapp.

An d'Jongen ous dem Wirtshous,
Se laafen all erbei;
Den Hännes kemt mam Strecher,
De Wänzel mat der Gei.

Fir d'Saach och op ze schreiwen
Mat munchem lôse Sproch,
Kôm du mat sengem Bleïsteft
Den Nannetsmechel och.

An ech ann ängem Schleffchen
Ganz hemlech ann der Mauer,
Ech laache mer de Bouch voll
Beim Wollef sengem Dauer.

Ech fierte, sot ech, Mononk,
Dir sit e Bull fir d'Kaaz,
Meï lëwen Härr Profässer,
Ech mängen, d'ging fir d'Plaaz.

Ma lo'ßt iech dad net leed sin,
'T ass ierer Plaatze käng.
Wat iere Mo ze grôß ass,
Dad ass iert Härz ze kläng.

Mä dat se hei muß faullen
'T ass Schuod dach fir ier Stemm:
Sô lëw iech ass den Otem,
Nu, Wollef, sit der dremm.

Hei, louschtert, wie se sangen!
Verskt dir dad Gejeïz:
Ech mängen 'tass Eeschmettwoch,
Lo kritt der d'Äschekreiz.

A Steps an Äsche wars de,
Nu geff de Steps an Äschen,
Dad ass den Trôst op Erden
Fir d'Wellef a fir d'Fräschen.

Nu höert wi se brellen,
Se kännen net ier Nôt:
Profässer vum Gudd-Liewen,
Hei bouße steet der Dôd.

An höert, wi se plangen,
Gält 'tass e schönt Gesprëch!
De Wollef luckt gënt Himmel:
Ech sot: O, deen ass hëch!

Ma stierwt dir awer rôeg;
Yer Kanner hun hir Kuuscht,
A mecht ier Fra mech Momper,
Da leiden s'och keen Duuscht,

A sol-lt ech s'och ersesen,
Da wir de Schuod nach kläng,
Emm desto bässer liewten
D'jong Fiiß, an dad si mäng. —

Drop weschen ech dan hemlech
Zum Haarthaff an op Haler:
Jong Huose wolt ech sichen:
Ech fông en ättlech aler.

Am Jamerdal-l, wie köm dô?
Meĩ gudden Jsegremm!
Ech mängt et wär net mëglech, —
E kwëm als Geescht eremm!

Ech sot: mä Här Proffässer,
Mä ass da schuns Bokanz?
Der huet de Fuosechsbredchen
Dach secher ann der Panz?

Nee, soot en, awer Schröden
Ous më als zwanzeg Leefen;
Der Deïwel soll och huolen
All Kueschten an all Greefen!

Am Schôlfach, sot ech, Mononk,
Ass neïscht wat mech verwonnert;
Bill Päffre gung et schlächter,
Ech nännt iech deer wuol honnert.

Mä lo'ßt iech dad net reien,
Ech soon et bei iech zô:
Op iech gëw d'Schôlamt leien,
Wi d'Gei op änger Kô. —

Sô môch ech, kuckt, Här Pater,
Et deemol mat dem Wollef;
An dat e lieweg fort kôm,
Dad war mer net gehollef.

Mer fonten drop bei Nengsen
En Yesel gudd am Schlo'f;
De Stal-Ibock gung dremm weden:
De Wollef scheckt mech ow.

E sot: dir huolt de Stal-Ibock,
Den Yesel ech derno.
De Schallef duecht, de Bauer
Sëtz vleïcht mam Fisek do.

Ech ginn a kucken emm mech:
Dad ass esô meïn Zock.
De Wollef gëng gär un iech,
Sô sot ech du zum Bock.

E set, dir wärd e Stenkert,
An nach dergleiche Stech:
Ech welt, dir gëw e meeschter,
Ech hun en och om Strech.

Get Uecht, an deet en d'Moul op,
Da rännt ier Huere jumm!
Bis hannen an d'Gefrëß em,
A brätzt em s'un de Gumm.

De Bock sot: lo'ßt e kommen.
Ech gung zum Wollef zreck,
A sôt: gesit der Mononk,
Dir maacht elo ärt Gleck

De Bock welt mat iech fiechten,
A wan dir Meeschter gëwt,
Da wär den Yesel ieren,
Den op der Wiß do schlëft.

An 'tass iech äppes Liichtes,
Dir huet e gudden Zock:
Dir dut zur Zeit de Mond op,
Da rännt iech dran de Bock.

Da beißt dir him de Kapp ow,
Dan ass dad Meescht geschitt.
Mä dänkt e wëneg u mech,
Wann dir den Yesel kritt!

De Wollef geet de Bierg aan,
An op de Stal-lbock laß,
E sätzt ann d'Losst seng Bnuschten
En ass der Saach gewaß.

An deß Seït steet de Wollef,
De Bock di aner Seït,
Derzweschent aff den Yesel
Den nach am Schlof do leït.

Du holt de Bock den Ulaaf,
De Wollef war net foul,
An op dem Yesel kruut en
Dem Bock seng Spreß an d'Moul.

An du geschöch iech Äppes,
A liewt ech honnert Jahr,
Da gëw ech net vergießen,
Wat dad e Spaaß do war:

Erwächt vun dem Gebresel,
Den Yesel op eenzock:
An deß Seït hung de Wollef,
Di aner Seït de Bock.

Wuer rännt der, jout ech, Mononk?
Dad geet fir Spuer a Streech:
Ech duecht dir kriit den Yesel,
Nu huet den Yesel eech.

Aff haut da Pällemsonndeg,
Dad dir om Yesel redd?
All Nengser komme gënt iech:
Ann dad si prächteg Ledd!

Do get der schën emfa'ngen,
A kuckt, mat Kreïz a Funn.
Zwar mängt een, 't wäre Sta'ngen!
Mä sit net iwweldrunn.

Dir huet äng greilech Lëer:
Der ha'lt geweß äng Ried,
Dad scheckt sech fir dë E'er:
Ech maa mech ann de Schied.

Ech wëß net wë e laß kôm.
En haat de Kapp getëtscht,
A sot derno: o Newe,
Do kruut ech der gewëtscht!

Ann do dem Duerf fi Sta'ngen!
Wi hun se mech gebräsch!
Zum läschte blôw ech leien,
Gesträckt als wi e Fräsch.

Du kômen se dan emm mech,
All Meeschter, Kniecht a Mod,
A Schëfer a Paschtôer,
A jëde gôw seï Rod.

Äng jouten: Schennt e lieweg!
Neen, hänkt en un den Häl!
Neen, mat gelidgem Uoleg
Verbrännt em Leïw a Sël!

Neen, maacht en Edem,
Jout du dem Knapps seïn Edem ha'rd.
Mä wat se wolte maachen:
Ech hun net drop gewa'rd:

Ee Saatz, an ech entsprangen,
An du mer Alles no.
Der kennt wuol dänken, Newe,
T'enfôl mer Äppes do.

Mech fred et Mononk, sot ech;
Mä laache muß ech dach.
Ech hêren iech hei schwätzen,
A g'sin den Jesel nach.

Sô hun ech dack de Wollef
Um Nareseel geleed.
Ech hätt et net solt maachen:
Här Pater, 'tass mer leed.

Mä wann esô e Flantes
Dad Se'lchen net geseït,
Woiun de Brod gestreckt ass,
Den hannrem Giewel leit;

A schleckt en dan de Mousel
An änger Eil erann,
Fir wuppteg! dan z'entsprangen,
An dan net fort më kann;

Verdôw! sprengt ous dem Hiirzel,
De Bauer op e laß:
Dann hun ech dack vu Laachen
Mer allt de Bouch bal zraß.

Dad geet em, wi zu Rulljen
Dem domme Jong derlätzt,
Den haat sech zweschent d'Truoljen
De Kapp era gebrätzt.

E kôm wuol aa bei d'Lischen,
Mä blôs bis un den Hals:
Koum war de Bull gefa'ngen
Du bruecht de Bauer d'Salz.

Wat soll een sich verwonnren,
Wann dad da Brigel get?
Wäll wien esô ka wiirpen,
Dem fehlt den Anschlaag net. —

Ech hun de Kinnek sällwer
Emm d'Rächt och eemol bruecht.
Ech haat e klänge Gißchen
Fir d'Fuosecht mer geschluecht.

De Lēw solt dovu krēen,
Äng Ham an zeng Pond Späck.
Ech duecht: dad wir gemächlech!
De Renert aſſ ke Gäck.

Dad Rächt do haat de Kinnek,
Dir weßt, Här Pater, daad?
Ech schluechte ſtel-l an hemlech;
Mech huet de Bieer beschwaat.

An d'Ga'rde solte kommen,
Ech krnut dervun e Wand.
Zum Gleck, ech haat e Mettel
Allt huurteg nees bei Hand.

Meng Hächte kômen,
De Spirert an de Finn:
Do lôg mei Schwei gebo'ert,
Net schēner konnt et ginn.

Gereſcht mat Mespelblieder,
Ganz zôgedäckt mat Graas;
Zu Kapp, zu Fôß zwô Kärzen,
An d'Pällemſtrouß am Glaas.

Meng Fra sôtz do ze kreischen,
Net bässer kont et goon:
De Spirert an de Finnchen
Hun d'Kaapen augedoon.

Ech gôw en d'Pällemstreischen,
Se se'nen iwer d'Leich.
Wat ass iech da gestuorwen?
Frot Spirert du mech gleich.

O, sot ech, 't ass mei Jengsten;
Meng Fra se kreischt sech bland:
An 't war de lëwste Fiischen,
E wirklecht Sonndeskend.

Mä wellt der d'Leich net kucken,
Wi schën en nach dei leit?
O lo'ßt et, sot de Finnchen,
Mer hun net länger Zeit.

Dir huet geschlecht e Schwengchen,
Verzeit, mer hun ous Flicht.
Dir sit am Irtom, sot ech;
Mä kuckt, dir Hären, secht.

Se gôngen drop un d'Sichen,
Vum Käller bis zur Fiischt,
A fanne vun em Fierkel
Och net emol äng Wischt.

Ech sot: gesst, dir Hären,
Ech ginn dem Kinnek d'Rächt,
Dem Harrgatt ginn ech d'Liewen:
Wat drenner ass, wir schlächt.

Mer weẞe wuol, Här Renert,
Sot hëflech du de Finn.
Se trëschten nach meng Frächen,
Soon äde, an se ginn. —

Da'ass Alles, sot de Fiißchen,
Här Pater, wat ech hun.
'T ass vill ze vill, ech weeß et;
Ma wir ech hannen drun!

De Grimpert sot, da lo'ß mer,
Nu luos allt viru goon:
Ech soon iech ennerwe'en
Dad, wat ech hun ze soon.

Dir huet iech schlächt gebässert,
Yer Sennderei ass grôß;
A kommt dir lass beim Kinnek,
Da sit dir, Mononk, lôs.

Ma wäll der a Gefor sit,
An naischt ze ännren ass:
Erwäckt dir Rei an d'Leed nu,
Ech spriechen dan iech lass.

Mellächs edôr e ßab ud;
Newield remme te schräw ud,
Netchieb tad na te ßab ud.
Newierdrev ten te rid nak,

An, amen, sot de Renert,
Nu ginn ech leichter matt:
Di Sennde lôgen ängem
Wi Bommen ann der Hatt.

## Zengte Gesank.

Drop schloufen di zwê Kompren
Duurch Gruechten an duurch Sanken,
Se fêren ann de Käppen
Allt allerhand Gedanken.

Ma, Mononk, sot de Grimpert,
Dir dreiwt et dach zô bêß:
Kaum frai, da falt der emmer,
Eremm op d'fällwegt Fêß.

D'Gele'enheet, sot Renert,
An d'Belspil maachen d'Dêw,
An dee mißt sin en Hälgen,
Den hätt onschelleg blêw.

E Man-n, den duurch e Besch geet,
Mecht oft e fehle Schrack;
A wien mat Hunneg handelt,
De läckt sich d'Fanger dack.

Mä luckt, 't ass meeschtens Jrtom,
Wann niewe la'scht ee geet:
Wuerfir, wa kee gëw fehlen,
Wir dan och d'Rei an d'Leed?

Den Hiesche war sô mockleg,
En ass dohier geto'pt:
Ech kont mech net entha'en
Du hun ech duergekro'pt.

Wat soll ech ower maachen?
De Fehler ass nu do;
Wäll d'Loscht, dë kôm zum ëschten,
An d'Rei kôm hannen no.

A wa mer 't och bedänken:
'T leït alles dëm am Päch;
Wäll d'Schällmerei am Grôßen,
Dë mecht am Klänge fräch.

Wann s'alleguorte rappen
No ängem ale Sproch
Um allgemängen He'houscht,
Da rappt en aner och.

Vun uowen u bis ennen
Geet Lëen a Bedroch,
Vu Rôm bis no Hannower,
Wi hei am Ländchen och.

Den Huer, de Bier, de Wollef,
Se stiellen dat et flamt:
Grôß Schällme gi verëert;
Di butzeg gi verdamt.

D'Wält ass e Saak voll Krüpsen,
Wô een den aner zweckt;
Di iewescht gi gejuppelt,
Di ennescht gin zerdreckt.

Ja, Mononk, sot de Dächschen,
Wuol wôer ass ier Ried,
Ma bei dem ville Schwätzen,
Vergiesst net, wuer der triet!

Friem Fehler kritizören,
Ass ätlechmol wuol gudd;
Bedänkt dir och derniewent,
Wat dir allt lo'sst an dut?

Wien d'Gaassen all welt kieren,
De sent des Dräck äng Mass;
Wien d'Voxen all welt flecken,
Behöl seng egen zrass.

E jöde welt haut priedgen,
Vum Bauchstull hêch erow;
A wees net, dat de Schêfer
Dach kliger ass, wi d'Schow.

Sô heescht et, sot de Menert,
Ech glewen dad sôguer:
Wäll d'Schêfren, luckt, dê schierren,
An d'Schow, dê gi geschuer.

Wann d'Häre Vire schedden,
Dem Vollek gett et ba'ng:
Dad gett derbeï als Kleppel
Gebroucht an och als Sta'ng.

Wann d'Kinneken sech streiden,
Huet d'Vollek d'Saach om Leiw:
Dad dingt derbeï als Kuzel,
Als Scheld an och als Scheiw.

'T léß vill sech do verbässren,
Ma d'Wält leeft emmer kromm:
Wat d'Hären ze behänn sin,
Da' ass d'Vollek och ze domm.

Hun ech e klängen Hieschen
Om Desch, da sin ech frô:
Wie gett dem Léw, dem Tiger
Dan d'Mächt nun un äng Kô?

Se so wuol, Fuuß begann dech!
A well ech mech begannen,
Da suoren ann de Pelz mer
Hir Pratze vir an hannen.

De Reiche kann allt domm sin
Da wärd en nach gedeihen;
Ma d'Dommheet bei em Aarmen
Ass guer net ze verzeihen.

Di To'peg halen d'Stroßen,
Fir mech, ech léwen d'Schleff:
Am Besch do mecht en aner
Di allerbäschte Greff.

Ech hu meng Deg geliest vill,
An allerhand stodëert,
An ändlech och dad Giedlechst
Als Grondsaatz ausgeschnëert.

Ech mòch mer äng Scholastik,
Voll Läch'er wi meng Buurch —
Äng Seibar vu Gomlastik,
Do brengt een alles duurch.

Se liicht als wi äng Trouliicht,
A keembl op de Grond;
Fir d'Wôregt ze verstoppen,
Neischt Bässres gôw erfont.

Se aff äng kai Mangnëtnol
Vun Holz, ann d'Plaaz vun Eisen.
Drop kann een dan den Nordpol
Do, wô ee welt, iech weisen.

Se gleicht dem Kloutjesriedchen,
Dra sätzt de Man-n äng Kaaz:
Dë mängt se gëw entlaafen,
A kemt net vun der Plaaz. —

Verstand kemt mat de Jahren,
Mir kôm en allt mam Baart;
Da luckt ee grôßen Hären
Dack hemlech jo ann d'Kaart.

Wan dë gelëert rieden,
Da mängt een nach, wat Wonnesch!
Se halen wuol op d'Brawheet,
Dach op de En besonnesch.

Si kännen och Schölastik,
An d'Kaarte gi geluegt,
Do la ke Streech verluer goon,
Besonnesch ann der Nuecht.

Hir Wirder sin, wi d'Wasser
Dad paßt jo ann all Deppen;
Wann d'Idie gefruer sin,
Dan droon se s'ann de Greppen.

Stach deïschter maan hir Rieden,
Hir Konscht ass bal allmächteg;
Se schmiert iech zô mat Masst
Ver Aen, a ganz prächteg.

Se kennen ech beweisen
— An do ass neïscht ze gäcksen —
Hir Hekiep wiren Hälger,
All di aner nemmen Häxen.

Ech hun ous dene Konschten
Dad Giedlechst mer gesu'en,
An och bis heihin emmer
Mech gudd erous gezu'en.

A fänken s'un ze schwätzen
Vun dem wat d'Mellech notz',
Dan hun se vun all Brachen
Schuns la'ng de Schmand gebotzt.

Kuckt, d'Dommheet ass e Gärdchen,
Dra wiißt di bäste Speis;
Den Eefalt muß ee mästen,
Da gett e keemol weis.

De Scheïn den ass nun Härgott,
Dad anert ass all Neïscht
A fir e Man-n ze weien,
Da let op d'Wo seng Feïscht.

Et gin duurch d'Wält zwô We'en:
Siew Wollef oder Schow.
E gudde Fuuß ass bödes,
Als ächte Philosoph.

Ech dun di rounsten Eeter,
Meng Do'te si Gefoutels,
Ew well am Drëwe feschen,
An halen op d'Gepoutels.

Ech schwätze gënt d'schlächt Sitten,
Ech ställe mech streplës,
A wierren dach fir d'Schällmen
Um-Änn mat Hänn a Fëß.

Wat leït mir un de Sitten,
Hu meng Papeire Kurs!
De schönste Credo sangen
Meng Dalren ann der Burs.

Ha'lt meng Partei, dir Schurken,
A maacht da wat der wellt:
De Brawste stew och gënt mech,
Da gett en bôd gebrellt.

D'Erfahronk set mer deïtlech:
Fir emmer ze gewannen
Da soll een sech dad Geestlecht
An d'Wältlecht gudd verbannen.

Dad Geestlecht ass mir d'Deppen,
Dad Wältlecht ass de Brod;
Dad Geestlecht deet e kachen,
De Moufel ass d'Genod.

Da kann ee frumm jo stielen,
Als wi de Miller Schranz:
Die streckt un d'Molterschossel
En decke Rôsekranz.

Mä kritt hien een ze packen
Den dreckt en hol a blo.
A wann en d'Schow gefrieß huet
Dan schänkt hie Gott de Mo.

A schlöt en ängem hemlech
De Kleppel knatsch op d'Nuos,
Da rift en ha'rd: Strof Gottes!
An 'tgông nach vill ze luos.

A kritt bei senger Kwisel
De Geescht emol de Schnapp
A werft se hirem Hälgen
Seng Schossel ann de Kapp.

Da wärd den Hälge ruffen:
Meï Gott, dë ass besees!
A mecht all Exorzismen
A Konsten, dë e wees. —

Sô maache scholastesch Plo'stre
Mam blanne Moulef Spott
An ir di rächt em bruecht gelt
Ass d'Dëer lang kapott.

Den Yesel kann ee luoden,
Sô la'ng als hien nach treppelt,
A soll de Bô och briechen:
All emmer dru geschneppelt!

Esô gett d'Wält geséert,
Ech fëren s'och net aneſcht,
An t'ſin der Fiiß am Land hei
Net 'läng zu Schlennermaneſcht.

Beim Schewchen ann de Wiſen,
Do frieße mir mat Graas
Bis dat e rôeg iderzt,
Da maa mir eiſe Spaaß.

Mir ginn och mat op d'Bittgäng
Fir Rôm an nach feng weït:
Mä wann d'Paſchtëer wëßte,
Wat eïs um Pobſt och leït!

Se mängen eïs ze fëren,
Mir fëren ſii um Seel,
Wäll fir e fätten Hin-uchen
Aſſ Rôm mam Pobſt eïs feel.

Blôs dad, wat brengt en Notzen,
Dad halen mir fir weis:
Franſôs och beim Champagner,
Beim Rheïnweïn ſi mer Preis.

Wat leït mer un dem Kinnek
A wat um bäſchte Prenz,
Sô la'ng als ech ka ſchmälzen
Mer ſällwer allt meng Menz!

Wat aſſ dan och d'Getrei?
'T aſſ Arneleddes-Getriwels;
Ech maan, als wi d'gräß Hären,
An dänken, 't aſſ neïſcht Zwels. —

Ech well net weider schwätzen,
En aner muß sech bucken:
Dad sin di blannst vun allen,
Dë guer net welle kucken.

Sô sot de Fuuß a reckt sech
Op d'O'er frô den Hutt;
Ma 't war dem Dachs onhemlech
Beim Reuert do zu Mutt.

En duecht: dad ass e wëschten,
A schlächter gett et keen,
Wat soss op zing verdeelt ass,
Hien huet et bei eneen.

Du sot en dan: kuckt, Mononk,
Ech well dad hei iech soon:
Wô d'Leid sech all veriren
Duer soll e Fuuß net goon.

Sprëngt dir da glaich ann d'Feier
Wann ech ann d'Flame spring? —
Mä wat de Weise grô ass,
Dad ass de Gäcke gring!

Wäll d'Wôregt firt om Yesel,
Den Onsenn ränt zu Pärd,
Zum Gudde geet et schlekeg,
Zum Schlächte ganz allärt.

Mer schwätzen all vum Ganzen,
Ma jëde suorgt fir sech
A lëßt dan d'Wuol vum Ganzen
Och fir äng Maus am Stech.

Mer pleckten Abrikosen
Un allen Häcke gier,
Wie geet nun owér praffen
Am Baambesch d'Schlëwendier?

'T ass emmer wi Neklosdaag,
A Stieden wi om Duerf,
An 't steet bei allen Diren
E grôßen eidle Kuerf.

Mer hätten all gier Metschen,
Neß, Äppel an e Bild,
Mä 't fehlt um Seneklesch͡en,
'T ass keen den dee gier spilt.

An ower d'Biirkerudden,
Dë kommen denn an deck;
Wäll d'Land ass voller Noper,
An dë sin d'Hôserbeck.

Frô Mäßegkeet ass Kirmes,
Zefriedenheet erniert;
Ma kuckt, dad ass en Yeßen,
Dad Nemmesch më begiert.

All Schällme wellen delen
— Mer känne jo dë Knuoben —
All Jahr, an dan am lëwsten,
Wi d'Püßenger hir Kuoben.

Se rose gënt d'Gesätzer,
A liewen onggebonnen.
O dir politesch Schwätzer
Wi domm an onbesonnen!

Dir baut gier Republicken,
An 't fehlt iech non de Stäng:
Geschärrbels huet der velleg,
An Äckstäng huet der läng.

Ons eiropei'esch Pieren
Hu vill ze la'ngeg Patten
An 't gett läng lefteg Wuonecht
Ann ouse Kasematten.

Di schënst vun ousen Ruosen
Huet Spaawäck ann de Lächer.
Den Harki hänkt ôns hannen
Eraw bis ann de Kächer.

Wat d'Freiheetskluche brëen
Och bei dem bäschte Well,
Gett hei elauter Huonen,
An net äng enzeg Pell.

Di Leid, dë wellen huolen
Friem Raidpärd zweschent d'Been,
An dë fir Hott= an Haaremm
Hun Hierzer als wi Steen;

Di Leid, dë fir e Groschen
Yech esse vun encen;
Di Leid, dë all Gesang'nen
Hir Hand op d'Ae leen;

Di Leid, dë welle wärfen
All Käfflen duurchernecn
Ein dad Republikaner?
Ech mänge, Renert, neen.

'T mecht keen en Huosenziwe,
En hiew dan tëscht en Huos,
An dë dat do net richen,
Hu Klamen op der Ruos.

Nu sin di geeschtlech Hären,
Do gett da vill geschwaat:
Den een, den nännt se Paafen,
Den aner Remmersaat.

Der Jomer, set en aner,
Begraif di droleg Zonneft:
Reljôn hun s'imeränz
An net e Batz Vernonneft.

'T si Kierzenhiercher, heescht et,
An Häxefeierbränn;
Se dreiwe Scharlakunda
Voll Politik um Änn.

A wann se mißten ießen
Blann Grompren ône Späck,
Da gëwe vill wuol hänken,
Hirt helegt Kleed op d'Häck;

Hir Täschen hu grôß Schlecken,
Hir Säck hu guer kee Buodem.
Sô falen dack hir Tettlen,
Wi d'Krällen aus em Fuodem.

Ech weeß och nu wuol sällwer,
'T lëßt vill sech driwer soon:
Se sin och hirem Meeschter
Net all so nogeschloon.

Ma kuckt se soon ons d'Wôregt
An d'Wôregt mecht gehässeg,
Deer maachen d'Leid Gesichter
Më sauer als wi Äffeg.

Mir fuorbre vill vun hinnen,
Si fuorbre vill vun ons,
An zweschent dreg Bezieler
Ass allzait vill Gestronz.

Ech well iech äng verzielen,
Vum Män-n a vun der Fra:
Hie kemt eraan ann d'Kichen,
Si puddelt ann der La.

An hire klänge Bëmchen,
De krabelt un em Deppen,
A reiwt seng schë rôd Baaken
Voll Rôscht mat bëde Creppen.

Do jaizt de Man-n der Fräche:
Du Ruckels, kuk dad Kand.
Ech soon du soll's et wäschen!
Ass d'Waaßer vlaicht verbrant?

Du sprengt d'lëw Fräche gënt en,
Se staipt hir Hänn ann d'Sait,
A jaizt: Du dräckegt Schnurzfär,
Nu lo'ß mech onggehait!

Wat wels de mech vernäwen?
Ech soon der, schwätz më lues,
Patrëner vun de Knaschtpäck,
Mat 11 un der Nuos.

Nu gett de Männche gesteg,
Jaitzt Rampelsatz a Knepp!
Do stirt der gudder Frächen
D'Gedold dan aus der Strepp:

Se helt e Grapp am Äschdoch
A werft em den op d'Leffen;
De Männche leeft zum Kässel,
Helt Röscht mat bëde Greffen,

A reiwt sai Rösenängel
Sô schwaarz als wi en Hël.
En Noper kôm, do sot en:
Do but der wuol, meng Sël!

Mat Botzen a mat Wäschen
Do gett kee Bauer raich:
Nu sit dir schën zefriden,
An allen drai iech glaich.

Esô, gesit wuol, Mononk,
'T ass kee vun ons gedelleg:
Ass Strait an ängem Hausstod,
Si Man-n a Fra dru schelleg.

'T bleiwt vill derbai ze wenschen;
Mir sin ze vill onierdeg,
An d'Geeschtlech maan allt Fehler,
Sonst wär dad Schënst jo sterdeg.

Kuckt, wann s'och fëert d'Henkel,
Da bleiwt en Hung dach d'Kinck:
E Geeschtlech ass ken Ängel
An och keen Hingerjuck.

Ma ken-nt e Man-n mer d'Prów maan,
Se wire Wollefsbem
An hien drët Härebiren:
Dan hël ech allt mat dem.

Ech well di Leid vergiaichen
Mat ängem Bur am Flóer,
Geféert bis op d'Wäsch iech
Ann d'Kich'n duurch e Róer.

Wann nu vum klare Biirchen
Een duurch de Róer spilt,
Sech hei and do e Fräschchen
Och ann dem Róer zill;

A kemt de Fräsch un d'Wutschen,
An d'Waaßer brengt e mat:
Wat sollt dir iech entbutschen?
Dir schäfft en aner Patt!

Dir wärft net zó de Biirchen,
Wäll d'Waaßer ass ze gudd. —
Nu, follegt ängem Wiirdchen,
Da weßt der wat der dut.

„Donk anre wi dir sällwer",
Da' ass d'Wuurzel an de Baam.
All Bemchen huet och Blieder,
Ds fléen, wi den Draam.

Dad Wuurt ass net geléert,
'T versteet et gidwereen,
Ma hu mer ous tornëert,
Da follegt em bal keen.

Sënt aner jaizt mer haareg!
Bu sech do schwätzt mer luos,
An 't hätt ee velleg Arbegt
Mam Schnapp a senger Nuos.

Mer kennen all schô schwätzen
Als wi eng Geieseet,
Ma d'Wollefsschwänz verstoppe
Mer hemlech ennrem Kleed.

Mer glaichen den Altären,
Esô gemunt et mech:
Bir hu' mer blenkeg Fuorwen
An hanne Buremstech.

Mer hun, als wi al Trüichtren,
D'Gewessen all zerbellzt:
Gitt non de Bäschte richen,
Da fannt der, dat e wellzt.

Der laaft dem Globjeskreschtes
Och deß Sait aus de Fëß,
Da gett den Här Bonjour iech
Do iwer më ha'ıd Stëß.

Sô ass et an sô bleiwt et,
An d'Wält ass iweldruon:
Mer wellen d'Saach verbässren
A fänken kweesch et non.

Friem Fehler auszeschniewlen,
Do si mer ganz mändödeg: *)
Den anre gi mer d'Brigel,
Mir sälwer hun se nëdeg.

*) Ausgezeichnet.

Hël gidwereen sain Hausstod,
Sô rängleĉh wi e sol-lt,
Da wär am Land op eemol
All Schmotz ewäĉh gehol-lt. —

Sô fonten se ze spro'ĉhen
De ganze We genuĉh
De Fiiŝĉhe schwaat als Schällem,
Den Daĉhs als wi e Buĉh.

Om Plankebierg bei Blaaschent,
Begënen se den Aaf
Mat senger Keŝĉht om Bockel:
E gông als Fottograf.

De Lëw hätt gär e Porträ
Vun ängem Liberalen,
Die grad op d'Vollelksfreĭheet,
Als wi op seng, gëw halen.

Oĉh wenŝĉht en seĉh en Album
Vun alle Gottgeschäŋken,
Dë un de Klackeseler
Als Wahlpatrëner hänken.

Dad Eŝĉht aff denn ze riĉhen
Vleĭĉht ſiĉht een 't emmesoß,
Dë aner ſi ganz heefeg,
Besonneŝĉh dë vu Goß.

Du ſot den Aaf zum Renert:
Här Fuuß, wi geet et? gudd?
O ſiewt dir guer net ledeg,
A ſchäfft dir fresche Mutt.

Dir huet nach Frenn, dad weßt der,
A mē nach, als et schingt:
Ech brauch iech net ze rieden,
Wivil schuns een iech dingt.

Do ass meng Fra, onst Babel,
Dē steet beim Kinnek bred;
A kann se lass iech maachen,
Dad wär fir sii äng Fred.

A braucht dir och zing Zeien,
Dir kritt se: Dir huet Gäld,
An domat dreiwt een d'Wōregt
Duurch Ligen ous der Wält.

Ech danke, sot de Renert,
Här Märten, fir de Rod;
Gudd Rēd si wuol ze brouchen,
Als wi meï Papp dack sot.

Se gōngen an se kōmen
Beim Kinneksschlaß och un:
Vill Mutt kruut do de Grimpert,
De Fuuß war iweldrun.

Kura'sch! sot Dachs zum Renert,
A weist iech hei als Man-n;
Bedänkt nu dat de Kingen
Sech Gleck erzwange kan-n.

Bedänkt, all Schrom de lait nun
Om Desch an ängem Streech,
Tromp Äß dran, Fuuß! a sit mer,
Am Lēen dach net weech.

Der huet et vun der Echel,
Nu maacht och dat et dingt,
An huet der den Tromp Äß net,
Da maacht en aus der Ringt.

## Eleften Gesank.

Am Schlaß hiewt Fuuß de Schwänzchen
Sô riicht als wi e Pôl,
Geet.-matzen duurch seng Feinden*)
Eeriicht zum Kinnelsstôl.

E setzt sech duer op d'Knëen:
De Kinnek kuckt ewäch.
De Fuuß fänkt un ze lëen,
An all Ableck më fräch.

Här Kinnek, ken-nt dir liesen
Op jödem senger Stir,
A stëng hir Schold geschriwen
Op allen hirer Dir;

Ken-nt dir ann d'Heerzer kucken,
Wi ann äng Wisebaach:
Da kwëm elo meng Onschold
Hei huurteg un den Daag.

*) Matzen, metten = Mitte.

Da gëwt dir menge Feinden
Hir Falschheet klar gesinn,
Dë frë a spöt hei gënt mech
Mat hire Kloe stinn.

Hal stel-l! du schlächte Kierel,
Sô sot de Kinnek bës,
Deng Doten, dë si batter,
Deng Rieden nemme sëß.

Ech hun nu denger Ligen
Genoch an de's Geschwätz:
Du geß mer nu veruurtelt
No Laut och vum Gesätz.

Genëd'gen Här a Kinnek,
Sot Renert, da zum Lëw,
Bedänkt wat ech gemaacht hun
Meng Deg lang iech zu lëw!

Wann Aner Route wenkten,
Da stông de Renert fäst;
A wann dir mech veruurtelt,
'T wir net fir iech dad Läst.

A mängt dir, wir ech schelleg,
Ech stëng dann och elei?
Am Eßlek fen-nt ech Plaazen,
Ms sicher wi dë hei.

De Grimpert kôm mech ruffen,
Du kôm ech da gelaaf;
Om Plankebierg bei Blaaschent
Begënte mer den Aaf.

De sot: Här Fuuß, git hardi,
An wierrt iech, wi der kennt.
Ech weeß mech, sot ech, Komper,
Ganz frei vun aller Sennd.

Nu fannen ech, d'Kannengchen,
Dad huet mech hei verklot,
An dir sit bës: ech dänken,
Käng Wôregt gôw gesot.

Ech sôtz mat menger Biwel
Bei menger Dir doheem,
An d'Vigelcher se songen
Ann Häcken an op Bem.

Ech sin e Frend vum Frëjohr,
An 't mecht mer emmer Fred,
Wann d'Rë do emm mech sprangen,
Wi d'Lamer op der Hed;

Wann d'Huose stinn de Männchen,
An d'Duurteldeiwche sengt;
Wann d'Drëschel hire Jongen
Am Nascht hirt Yeße brengt.

Den Hunn geet mat den Hinger
Am Besch dan op an zô;
An op dem Millewsier
Do schwammen d'Inte frô.

Wie soll dan net vergießen
De Wanter a seng Nôt?
Ech sôtz an deer Betrachtonk
Em Zeit vum Owebrôd.

Du kôm dohier den Duckler,
An 't ass e brawe Man-n:
E gréßt. Ma, sot ech, Komper,
Dir gitt dach mat eran-n.

Dan huolt der Äppes un iech,
Fresch Krebber an äng Kuuscht;
Ech weeß, dir ießt käng Fleeschspeis,
Soss briecht ech och äng Wuuscht.

Hie kôm. En eßt, mir spro'chen,
Mer hun nach vill gelaacht,
An alles huet dem Komper
Och séer gudd geschmaacht.

Ma weßt der, Här, meng Kanner,
Dë fin, wi aner sin:
Se wellen emmer ießen,
Eô bal s'e Ruecht gesin.

Se kucken dem Kannengchen
A senge Meïsel no:
Entsôl em ban äng Grimmel,
Wupp, war meïn Elsten do.

Meïn Elsten ass e flenken,
De Jengsten ass net foul:
Op eemol het de Komper
Dem Klängen äng op d'Moul,

Do gôw den Elste rosen,
En hol-lt de Man-n mam Kraag,
An 't gông em fir en Oer:
Här Kinnek, do ass d'Saach.

Et war meĭn Hous, meng Guddheet,
Meng Kanner a meĭ Brôd:
Ech hätt se lo'ßt gewärden,
Da war d'Kannengchen dôd.

Ma ech erweschen d'Jongen,
A weider net gefaxt:
Ech worfen s'enner d'Sidel —
De Klängen huet gekwaxt.

Kuckt, wann een aff onschelleg,
Dan deet d'Verkloe wë:
An 't wieert een sech op d'Ongesécht
Gënt Kaarmesch oder Krë.

Se welle mech verdilljen
Mat Fra a Kand a Knuob.
Sô gông et mam Kannengchen;
Wi gông et mat dem Kuob?

De Gaarhans huet t'läscht trauerg
Op eiser Fiischt gesieß,
E sot, seng Fra dë hätt sech
U' Feschen dôd gefrieß.

Ma wô, a wan? wat weeß ech?
Ech gôw net weider Uecht;
Wat gellt, en huet nach sällwer
Dad Mensch em d'Liewe bruecht.

'T aff liicht, e Man-n verkloen;
Ech fuobren hei Beweĭs:
Ech lo'ße mech net fören
Als wi e Schow op d'Eĭs.

Wie welt mech nach verkloen?
Die komm, nu stinn ech hei!
A kann en neīscht beweisen,
.Da schloo mer eīs elei.

Nu stönge senger Feinden
Vill do mat la'nger Nuos;
Dë hard sonst gënt e jouten,
Se schwaaten nu seng luos.

De Kuob an och d'Kannengchen,
Dë möchen sech ewäch,
Se soten sech: dad Dengen
Dad richt verflucht vom Päch.

Wi sollte mir eīs meeschtren
Mam Fuuß? dad ass ke Spaaß!
Mir mißten do jo beißen
Dach öne Fehl ann d'Graas.

Ma bës stinn do ze kucken
De Wollef an de Bieer.
De Kinnek sot: Wie Klo'en
Nach huot, dee komm nu hieer.

Du duechten dë zwën Hälden,
Dad Fiechte lebd ke Leīw:
De Renert ass e Flenken,
Ma Bieer a Wollef steīw.

Se stöngen do ze zecken
A maachen d'Fouscht am Sak:
Dem Renert sek Gewesse
Blöw hard als wi e Bak.

Gesit der, sot en Hardi,
Mir maulen s'op de Reck,
Ma sollen s'et beweisen,
Dà fin se net mö fleck.

Abee, sot drop de Kinnek,
Da baß de nach net laß:
W'en huot dem brawe Lampert
De Kapp eraw gebaß;

An den zum Spott mam Widder
Geschekt am Ranzel mir?
Ech lóß de Widder böten,
An d'Schold bleiwt, Schällem, dir.

Du huoß mech fräch belu'en
Mat Bittgäng a mat Gäld:
Kuurzemm, esó en Raischnotz
De schaast een aus der Wält.

Här Kinnek, sot de Renert,
Wó steet mer mel Verstand!
Ass Lampert dód? O Bläckert,
Wars du dad do am Stand!

Kons du den Huos ermuorden!
O miserabelt Gold!
Ech haat em jo de Ranzel
Mat Yedelstäng gefolt;

A mat de schönste Saachen
Fir iech an d'Kinnekinn.
Wiem soll een nu nach trauen,
Wa Bläkert dad kont dinn?*)

---

*) Dinn, dunn, donken = thun.

Net hēre kont de Lēw mē
Dem Fariseier no;
E gông a seng Gemaacher
A font seng Fra och do.

A bei hiir war och d'Babel,
Dem Aaf seng aartleg Fra:
Si huet en dichtegt Mondsteck,
De Lēw op sii en A.

Dē sot: Main Hār a Kinnek,
Der maacht iech vill Verdroß,
An 't wär, mech uon ze hēren,
Blaicht guor net emmesoß.

De Renert ass mai Koseng,
An 't ass e kluge Man-n,
An den een ann dem Konsel
Net gudd entbiere kan-n.

Et ass ánn deer Familjen,
Sai Papp wor och gescheit;
An kômen och wuol Kloe
Gënt hie vu falsche Leidd.

Mä 't kont een op en zielen
Als Diplomat am Rod,
An iere Papp huot allzait
Seng Mendông him gefrot.

A braucht en och eng Schlemptchen,
Wi dad jo dack geschit:
De Fiißche bruocht se fierdeg,
Wi Lenz an Diks e Lidd.

Esô ass och de Renert;
E rieb als wi gebreckt;
Wô huot dir fir Gesandten
Een, den sech bässer scheckt?

De Beer an och de Wollef,
Se suorge bloß fir sech,
A göw et naischt ze schlecken,
Se lëßen iech am Stech.

Se schmieren d'Wollek emmer
Mat sengem egne Fätt.
Se schreiwe groß Artiklen
Ann deß an dë Gasätt:

Do wessen se ze plangen
Fir d'Land bal det bal dad;
An hun um Ânn bach emmer
Fir d'egen Täsch geschwaat.

'T ass een als wi den aner,
Wi d'ganz Familjen ass,
An iweral erkännt der
Dan och hir Wolleksraß.

Dir kännt se, wann se plëen
Do fierchten se käng Maark;
Schwaach sin s'och am Bezuolen
Am Fuodren ower staark.

Dir kännt se wann se delen,
Do hun se gnor käng Mo'ß
De Wollef hel-lt sech d'Brocken,
Den Anre lëßt en d'Zo'ß.

Beim Wane lait Saint Hannen,
Beim Dräschen ower vir.
Der sit äng Klänsch him schelleg,
Da brengt en iech emm d'Dir.

A fällt e gudde Kierel
De Lemmlen ann d'Gegrepps,
Dem brecken se dan d'Hierzblubb
Eraus bis op äng Drepps.

Sin s'eemol ann der Schamber,
Dan hun s'et ann der Hand:
Se kö'ren op hir Millen
Sech d'Buren all vum Land.

Op d'Gripsen an op d'Grapsen
Hun s'allzait hirt Gebiichts:
A mecht een der deer ee Koschter,
Da stielt e sai Geliichts.

Ech ken-nt iech der verziellen
Vum Wollef bis zur Kaaz.
Di Mettel dö se wiellen!
Ma hei aſſ net di Plaaz.

E schwätzt da gënt de Mammon,
A fibert sech de Krapp;
E weist mam Daum gënt Himmel;
An halt de Su am Grapp.

De Renert aſſ onggiebdlech,
Hie kuckt dem Dengen no;
A mecht dan Een äng Futtes,
Dan aſſ de Fiißchen do.

Hie schreiwt sech op hir Spichten,
Mä guor net un den Hël.*)
Här Kinnek, do ass d'Ursaach,
Hie lait en op der Sël.

D'Fra Babel huet net Onrächt,
Sot drop och d'Kinnekin:
De Bieer als wi de Wollef,
'T ass naischt op dë ze gin.

Se hun erstierklech Menner,
Grôß Me a greilech Zänn,
Mä wann der dë dan awz'ellt,
Da sit der och um Änn.

Wäll wô et heescht ze halen
Fir d'Land am harde Strait,
Do zëen d'Schwänz se wider,
An drecken sech op d'Sait.

A gett et eemol Brigel,
A graift een se mam Fleesch:
Se huolen dan hir Del allt,
A nach mat graißlech Kreesch.

E Wollef an er Fäštonk,
De kemt net aus der Bräẞ,
Bis dat en draan erhingert:
Wi gông et dem zu Mäẞ?

Mat honnert achzeg Dausend
Nach woßt en sech ke Rod;
Du lôß en sech da fänken:
Et wor fir d'Wält äng Schmod.

---

*) Hël = Hängeisen am Feuerherd.

Mat Renert ass et anescht;
Geschit him och äng Fapp,
Hie weeß se gudd ze maachen,
Ewäll bei him ass Kapp.

Verzeit him! Wann de Wollef
Sech dan och vun iech scheed,
De Fuuß aß Een, mat dem een
Zing aner siche geet.

En huet äng grôß Familjen,
Dad lo'ßt net aus der Wo!
Dohin, wô dë hin zëen,
Do gi vill Aner no.

Dir huet nach vill ze maachen,
Bedänkt et wuol, main Här!
Ke Budget ass wotëert,
Dir hëcht nach d'Schätzeng gär.

'T ass wôer, sot de Kinnek,
De Renert huet vill Frenn:
An zëen dë sech vu mer,
Da sti meng trei Leid denn.

Trei Männer hun ech nëdeg,
Wäll d'Gält ass e'schtlech rar,
E jëden hällt et uon sech,
An ech, ech braicht et bar.

D'Armë ass schlächt montëert,
An bueraa geet äng Somm.
De Bieere fehle Kaapen,
De Fräschen uon er Tromm.

Nei Mäntel braichten d'Raaten
An d'Beck och mö lang Schwänz,
Och d'Maulesen nei Brel-len,
An d'Wellef mö kläng Pänz.

Ech schaaft de Kaaze gieren
Ganz aner Kloen uon,
Den Ochse mö grôß Hueren,
Lang Spueren och dem Huon;

De Schwengen eise Schueßen,
Den Huose fennef Been:
E fonkelneit Geweßen
Hält nöbeg gibwereen.

A Schaßpo a Kanônen,
Zendnolen, Muord an Dôd:
Dad hue: d'Armë mö nöbeg,
Als wi de Bauer d'Brôd.

An dad och net, Här Kinnek,
Sot duerop d'Kinnelin.
Et bleiwt jo ôns d'Armë iech
Bill Bäffres nach ze dinn.

D'Zaldoten, dë verzieren,
Den Arbechtsman-n ernieri:
Wa kee mö Krich wellt fören,
Da brauch ee keen, de wieert.

Mä Stro'ße sin ze bauen:
De Schliek ass iwelbrun,
Wan hien e Schrack welt fuoren,
Da muß e Virspan hun.

Besonnesch huet der d'Schölen,
Do braicht dir nach vill Gäld,
Vir d'Vollek gudd z'erzöen,
Dad Nödegst vun der Wält.

Do si jo d'Schwain an d'Stören,
An d'Yeseln, d'Honn an d'Beck,
Se si jo öne Löer
A schleeg voll Onggescheck.

Se saufen als wi d'Böschten,
Se rolzen op der Gaaß,
Se klappe Fra a Kanner,
Dad nännen se da Spaaß.

Se hu käng enzeg Ide;
Äng liewe fir hir Pänz,
Di aner glewe färem,
'T gëw Daiwele mat Schwänz.

An huet Ee sain Diplemmchen
Fir d'Lige vun der Echel,
Dee kann dem Vë verkaafen
Als Riichtschait och eng Sechel.

Se lo'ßen all sech fëren,
Wi d'Schow, an öne Fro:
E Schallek zit den Hiemsläpp,
Da leeft d'ganz Herd em no.

Se glewe schëne Sprechen
Ma më nach dem Geschmaach;
A bleiwt hir Gurgel drechen,
Da war ke gudden Daag.

Mat ängem fätte Mausel
Scho föert een s'ann d'Fal:
Dan huolt se mat de Schwänzen
A fuort dermat ann d'Wahl.

Do stemmt den Ochs den Tigger
De Widder stemmt de Wollef:
Se krëen 't ëscht e Friezen
An hannendrop de Kollef.

Do, Här, do ass nach Arbecht,
Se lait do la'ng a bred.
All Männer mißen hälfen,
Am meeschten di geschet.

Mä brengt dir emm de Renert,
Da gi seng Frenn iech grob.
Se sin elo nach mat iech:
Da stin se gënt iech op.

Ech weeß wuol, sot de Kinnek,
Ma kukt, en ass zô schro:
Kaum huot een him verziehen,
Da kemt äng aner Klo.

Dach wellt dir mech berieden,
Dem Schällem ha'lt der zô.
Mä schwëer ass beweisen,
Äng Schärbel stew e Krô.

Dir Fraleid huet dach Menner!
Dir maacht dad Schläicht ous lëw;
Dir maacht et hei mam Renert,
Als wë mam Aapel d'Ew.

## Zwieleste Gesank.

Drop gông erous de Kinnek
Verdreßlech zum Geriicht,
Gesôch do all di Hären,
A munech lâst Gesiicht.

Do sti korjëß Gesällen,
Dack graff am rängem Duch;
Notären, Zeitonksschreiwer,
A Bauren och genuch;

An all finanzeg Kierlen
Vu Beler bis no Esch,
Se stônge Kapp u Käppchen
Als wi am Gard de Mäsch;

Och d'Gymm, an d'Wäsch, d'Poeten —
Dë mat, an ône Wetz —
Di Dreïzeng, den Theater,
D'Kabätte vun der Spretz;

All Erzfiiß an hir Trouliicht,
An ds vum Minettsbroch;
Di Bälsch, an dan d'Berliner,
An d'Fransquillongen och;

Profässer, Alterkemmler,
Den bronkne Rôsekranz,
Dan d'Klack mat hirem Schwängel
An d'Kierzenhierche ganz;

Och Häre vun der Schamber
A munchen Affekot:
Ee wenscht dem Fuuß de Ga'lgen,
Den aner gett em Rod.

Et woren zwô Parteien,
Äng Fiiß di aner Wellef;
Dem Fuuß seng war di kläugst net:
En haat äng dichteg Hellef.

Du rift de Lêw den Renert —
All Ore si gespetzt;
De Fiißche geet zum Kinnek,
Den ann der Fotel setzt.

E sätzt sech duer op d'Knôen.
Du kôm och d'Kinnekin:
Se wolt de Renert hören
An hire Rod och gin.

Lo'ßt hêren, Fuuß, sot Lêw nu,
Wi maacht der hei tech räng?
Wi gông di Saach mam Lampert,
Ma Lige sot mer käng!

Ech well iech non nach hêren
Obschôn der 't net verdingt,
Ma sit sô frô, als wann der
Allt schuns beim Ga'lge stingt.

A rôeg sollt der rieden,
A maacht mer kee Gejaiz.
De Fuuß stông virum Kinnek
Als wi e Frônekraiz.

Wiem neisch t sech räch t welt schecken,
Sô sot en treisch a luos,*)
De kann de Schwanz sech briechen
A föl en och op d'Nuos.

Ech gôw fir iech dem Lampert
Mat fort de grëßte Schaaz
De Widder stielt, a brengt iech
Dem Huos sei Kapp ann d'Plaaz.

Hie kann sech gudd verställen,
E spilt de frumme Man-n —
Do war jo guer neischt liichter:
En zit de Renert tran-n.

Mir lëg nu neischt um Liewen,
Hätt dir de Schaaz eremm:
Gëw Bläkert nu nach liewen,
O Här, wat gëw ech dremm.

Wô sichen? wô nu fannen?
O, 't ass de grëßte Schuod.
'T ass kee më om Erdbuodem,
Dien iech den do erstuod.

*) Treisch = niedergeschlagen.

Gelewt mer dad, Här Kinnek,
Wann dir dë Saachen hätt,
Da gëw ech gäre stierwen,
'T stew muorgen oder hätt *).

Et waren dreï ter Saachen
Dë iech ech do wolt gin:
E Rank fir iech; e Spiegel,
E Kamp fir d'Kinnekin.

'T sin al Familjestecker,
Wô grôßeg Kraaft a leït,
Se stamen ous Egypten,
La'ng vir der Rëmerzeït.

Om Rank — et ass e gelden,
A mat Karfonkelsteen —
Sti Wierder a gravëert,
Dë liest am Land blôs Een.

Dad ass de Spiecht, den alen,
Profässer, Philosof,
De liest d'egyptesch Schreften
Gerad wi deïtsch erow.

All Altertemmer kännt en,
Sô nee als wi seïn Hutt,
Als wi seng Box, dë hien sech
Schuns zeng mol huet gebutt **).

Diem lôß de Rank ech kucken.
Yaa, sot hien, meï Frend,
Do ass am Land ke Barrong,
Dien dee bezuole ken-nt.

*) Hätt, hott, heit, haut = heute.
**) Gebutt, bitzen = flicken.

Hei steet jo drop geschriwen:
Wien dese Rank huet un,
Ke Schößen a ke Stiechen,
Kann diem mē äppes dunn.

An hätt en och äng Krankheet,
En hätt am Heerz och Päch,
De Rank elei den helt em
All Leed eenzock ewäch.

En heelt all gesteg Wonnen,
Beschitzt vir aller Nôt,
Et fehlt dem Rank neĭscht weider,
Als d'Kraaft nach gēnt der Dôd.

Dan huet de Rank nach un sech —
Dad breĭcht nu net ze fin —
Dat, wien en huet um Fanger,
Den d'Fraleid gär gesinn.

Mam Fanger drēt um Schnorres
Wan dan de Sträng̃che blenkt,
Da glewt der net, wat Wonnesch
E Framensch vun iech denkt.

A wann em ale Kärel
Ke Medche welt so: jo,
Huet dien de Rank am Fanger,
Da laafen zing em no.

Hei kuckt, steet nach e Wirdchen,
Dad klängt op deser Seĭt:
'T ass wonnerbar, Här Renert,
Wat do äng Kraaft aa leĭt.

E Kinnek, dien, sô heescht et,
De Rank am Fanger hätt,
Geség e ganzt Jahrhonnert
Virun di aner Läbb *).

Dad wär de weiste Kinnek,
Här Fuuß, verlo'ßt iech drop,
De grêßten aller Zeiten,
Wäll diem ginn d'A'en op.

De gëw käng Läbb mat Flenten,
Ke Sewel, käng Kanôn,
Käng Diplomate voller Fenten
Më brouchen emm seïn Trôn.

Die fiert käng Zeitongsschreiwer,
Soguer käng Liberal,
Die maan och d'Socialisten
Net waarem an net kal.

Gelëwt aff hie vum Vollek
An net vum Ruhm geplot,
An emmer wärd e weßen
Zum Frid e weise Rod.

Wäll hien erkännt dë Wôregt.
Dat mir all Bribber sin
Vu London bis no Päking
Vu Bordeaux bis Berlin.

E kännt och gleïch all Heerzer
Mat ängem schwaarze Fläck,
An helt sech ke Minister,
Den Täschen huet wi Säck.

*) Läbb, Lebb, Leib = Leute.

E welt op keen sech steïpen,
E steïpt sech blôs op d'Rächt;
A mängt een, hie gëw neïpen,
Dan ass en häï-l erwächt.

Wa Bônepart, de Kèser,
Gehuet hät dese Rank;
Da sötz en net zu Kassel
Un honnert Halwe krank.

Sô sot mer die Profässer,
An 't ass e brave Man-n,
Op dem seng grôßeg Löer
Een sech verlo'ße kan-n.

Ech war de's Rank net wurdeg,
Dad mußt ech sällwer soen;
Yech wolt de Rank ech schänken:
Meï Kinnek solt en droon.

Ech haat mam Kamp a Spiegel,
Yer Damm och net vergieß:
Meng Fra huet fir dö Stecker
Mer d'Heerz bal ow gefrieß.

Se huet och wuol net Onrächt:
De Spiegel war e Steck,
'T ass äppes wi e Wonner,
A fir en Hous e Gleck.

Seng Ruom ous ängem Bärnsteen,
Ass schën ôwaleg rond;
'T si Biller drop geschnetzelt
Wat Schëns ee kucke kont.

Ech kent lech och beschreiwen
All Biller op der Ruom,
Gemaacht vun ängem Meeschter,
Alluja war sein Nuom.

Ech hun se drop lo'ßt schnetzlen
Zur Zeit, wo ech de Freier
Gemaacht hun un onst Babel;
Di Arbecht kôm mech deier.

Dad schönst vun alle Biller,
Dë drop sin, Här, ass dad,
Wi ees Prenz Heinrech kom-m ass
No Letzebrech ann d'Staad.

'T geseit een hien do kommen
Durch d'Grôßgaaß schön a frei,
All Heiser si voll Fändlen,
All Birger leeft erbei.

Se werfen hie mat Blumen,
D'Gesiichter all si frô;
'T jeitzt alles: vive Prenz Heinrech!
An alles sengt derzô:

Prenz Heinrich de mir löwen,
Ke Bässre kann et gin,
Mir welle gleckleeh bleiwen
Mat him als wi mir sin.

Do ware frebez Heerzer,
Do war e Land voll Gleck.
Sô war dad Bild geschnetzelt,
Et war e Meestersteck.

Nu well ech nach verzielen
Wi 't och mam Spiegel steet,
A wuersir och den Döwstal-l
Mer mecht esô vill Leed.

Gesit, Här, d'Fraleitsstouten,
Der ass äng grôßeg Rei:
Dreï honnert sen's a sächzeg,
Fir allen Daag eng nei.

An hätt e Jong äng Dosend
Der Joffren ann der Wiell:
Se gëwen hie bedrëen,
Wi d'Äppel duurch hir Schiell.

Di Äng, di huet ken U'fank,
Di Aner huet keen Änn;
Friemd Hor dret Deß am Schinjong,
Hirt egent op den Zänn;

Äng Kwisel, an äng Häcbel,
Äng Penternäll di sächst,*)
Di stwent ass und d'Mansleid
Vu Säck als wi behärt.

Hir Fehler all ze nännen
Do fehlt mer dach de Mutt:
A kuurz, 't ass vun der Dosend
Di dreizengt nemme gudd.

Dö ass nun och en Ängel,
Als wi eis Kinnekin;
All Leidd och hun se gieren,
Dö s'eemol hu gesin.

*) Penternäll = Zierpuppe.

Se blenkt net op de Gaaßen,
Mä s'ass äng Sonn dohem;
Se zilt di bäste Kanner,
A Jongen als wi Bem.

A wô de Man-n um Änn ass
Mam Wetz a mam Verstand,
Do ass esô äng Frächen
Mat gudden Rod bei Hand.

Hie kuckt se frô ann d'A'en,
Hie louschtert wat se set;
Bei hiir vergeßt een d'Klo'en
A schäfft nei Liewensfred.

Esô äng Fra, Här Kinnek,
Ass fir e Man-n e Gleck;
Mä fir se jest ze fannen,
Do ass 't: se stinn net deck.

Mä hätt een do mer Spiegel,
Da wär dad Denge liicht,
Da göw ee blôs dra kucken
Der Freiesch hirt Gesiicht.

De Spiegel weist iech viraus
Zeng Johr la'ng wi se gett:
Rondemm s' en Träppche Kanner,
A sii steet ann der Mett.

A kann een dann nach dänken:
Meija, ech huolen deß:
Dan ass et och di dreizengt,
De's sit der da geweß.

Meng Fra huet fir de Spiegel,
Ech soon, mech vill gehelt:
En aner huet allt Jongen,
An d'Mammen dänke weĭt.

Kemt d'Zeĭt no ättlech Johren,
Wo Een sech gär bestued,
Dan hätt e gär äng Schnauer,
Dē fir en Housstod gued.

Mä kuckt dir, Här, ech liewen
Fir iech an d'Kinnekin:
Fir Gleck vun iere Prenzen —
Gôw ech de Spiegel hin.

Fir Gäld! ech hätt meĭ Liewen
De Spiegel net entpuer:
Nu ass e mengem Kinnek,
A mir zugleĭch verluer! —

Ech haat dermat e Kamp nach
fir d'Kinnekin geschëckt;
Fir den ass och meng Frächen
Uerg hanner mech gereckt!

De Kamp huet d'Melusina
Op hirem Hochzeitsdaag
Om Kapp gedroon, Här Kinnek.
Verstit nu, hei ass d'Saach.

Seng Zänn dē si vu Sellwer,
Vu purem Gold seĭ Buerd;
Dru si Saphyr, Demanten:
Neĭscht Schënes ass gespuert.

Eng Fra, dë dien om Kapp huet,
Behält en treie Man-n:
Gënt d'sechst Gebot ze fehlen,
Dad fällt em guer net an-n.

A wann en no Pareis kwëm,
A kwëm en och no Wën,
E siet: vun alle Fraen,
Aff meng dach nemme schën.

An drët de Kamp eng Joffer,
Da gett se fein a lôs,
An dach, se bleiwt onschelleg,
Wi hirer Mamm om Schôß.

Wäll all onniewe Schwätzer,
Dë st bei hiir geschloon
Schuns ir se sech erkingen,
Hiir fräch e Wunrd ze soon.

Wat mißt ee fir de Kamp nu,
Genëdeg Kinnekin,
Wann dir en hätt, ech froen,
Da fir äng Somm iech ginn?

An dad, luckt, waren d'Saachen,
Dë ech dem Widder gôw:
Meng Guddheet huet gegruowen,
Mir hei meng ege Grôw.

Wie muß een nu bedauren?
Här Kinnek, iech a mech!
De Widder huet seng Strof kritt,
Ma d'Leed behalen ech.

Ech gôw wuol mengem Kinnek
Den allergrëßte Schaaz:
An iewel wär ech lëwer
Am Wollef senger Plaaz.

Wat huet fir iech de Wollef,
Seï Liewen nach gemaacht?
Gôw hien iech schuns en Yeßen
Dad äppes huet gedaacht?

Dir weßt dach, wë en d'Kallew
Gestuel dem Bauer haat;
Dir kômt a wolt et hallew:
Wi huet en du geschwaat?

En huet — als wë e Wollef —
Ze kucken do gesieß:
Drei Deg la'ng, sot en, hun ech
Ke Monsel schuns më gieß.

Nu sont ech hei de Beſſen,
An den ech nëdeg brouch;
Här Kinnek, hiewt Gewessen,
Wäll ech hun och e Bouch!

Du kruut en dan ier Pratzen —
Ech hätt en dôd gebreckt;
Sô lëert ech di Fratzen,
Ze weße, wat sech schekt.

Ech kôm dohier, du sot dir:
Hei del ons, Fuuß, dad Kallew.
Du gôw ech iech eng Hal-lschecht,
An nach di aner hallew.

Dem Wollef gôw ech d'Oren.
An d'Liewer, dë ôß ech:
De Räscht; de kruut dir sällwer;
An duerop luewt dir mech.

Wien huet dech dad gelëert?
Sô sot der zô mer, Här,
Sô deelt ee mat dem Kinnek:
An dad gesin ech gär.

Ech wärd dir hierun dänken,
A daß d'ees iwelbrun:
Erenner mech un d'Kallew,
Da wärd ech meInt schons duun.

Dir wärd och dad nach wessen,
Wi ees mei Papp gottrôst
Yech huet vun enger Fëwer
Mam Wollefsheerz erlöst.

Ken Docter kont iech hällfen,
Der lôgt schuns bal am Zecken;
Mei Papp, de kuckt iert Waaßer,
A sot, et kann sech schecken;

Ech weeß en enzegt Mettel,
'T aß d'Heerz vun ängem Wollef,
An ießt der 't och blôs hallew,
Dan aß iech ganz gehollef.

Wat sot dan du de Wollef?
En huet sech jo gestalt,
Wi d'Kand, dem d'Mamm en Zännchen
Erouszitt mat Gewalt.

Hie sol-lt iert Liewe rätten,
Du gôw de Kärel well:
Zum Gleck, ann dene Saachen
Do war meĭ Papp net mell.

De Wollef gôw gebonnen,
Geschluecht als wi e Bock;
E wonsch iech nach zum Deĭwel
Am läschten Otemzock.

Dir kruut seĭn Heerz nu z'ießen
A wupp ewäch war dZëwer.
Dir haat meĭ Papp soss gären,
Drop kruut der hien nach lëwer.

Dir sot em dan och diemol:
Här Fuuß, dir sit e Man-n.
An huet der mech ees nödeg,
Dan dunn ech wat ech kan-n.

Gënt iech an ier Familjen
Sol-lt kommen och äng Klo,
Da kuckt ech iech zu Gonschten
Der Saach allt zweemol no.

Sô sot der him, Här Kinnek;
Nu sin ech ann der Nôt:
Falsch Zeie stin hei honnert,
Se wellen all meĭn Dôd.

Ech ka mer net mö hälfen;
De Wollef mecht mech schlächt:
E klänge Man-n muß leßden,
An hätt en duobel Rächt.

'T aſſ Schuod, ech wär e Reîchen,
Der ëſchter een am Land:
Da wären aner Zeien
A Riichter bei der Hand!

Ech ſi verkloot, da' aſſ riichteg,
De Räſcht aſſ all gelunn;
Dad muß ſech nu beweiſen:
Dir Häre git nu brunn!

Et bleiwt net më bei Wirder:
Mer ſpille fir de Kapp
Wie Loſcht huet ſeîn ze ſätzen,
Huol d'Aen ann de Grapp.

Erbei nu Bieer a Wollef,
A wien huet Kloen nach?
Wien neîſcht mer ka beweiſen,
De ſpil-lt om läſchte Lach.

Mä fannt der mech am Fehler,
A liwert dir mer d'Prôw,
Da well ech vun iech ledden,
Wat Kiewerleuk vum Bôw. *)

Der kennt mech domat ſtrofen,
Wat ängem Man=n geſchëch
Dee Letzebreg franſëſeſch
Bälſch oder preiſeſch mëch:

Der kennt e Wißbaamsſeel mer
Da ſchleppen emm de Kraag,
An ann der Lofft mech wëtſchen
Zwô Nuechten an en Daag.

---

*) Kiewerleuk. Eechekiebchen = Maikäfer.

Wie flot. an neïscht beweist mer,
De danzt de sällwen Danz.
Hei, d'Spetzt fir d'Ee! dir Hären, *)
Et geet vir Kapp a Schwanz.

Sô weist jo d'Rächt fir Aner,
Här Kinnek, fir mech och.
An huet dir eïs gehëert,
Dan dut dir, Här, de Sproch.

Ech lauschtre, sot de Kinnek,
Op fängem sak Geschwätz:
Fir kee gett hei geännert
En Teppel um Gesätz.

Dir kennt iech all nu wierren,
Wie Rächt huet kritt de Prais:
Wi sträng ech beim Gesätz stu,
Dad gôw de Widder wais.

Ech fuordern hei Bewaiser,
D'Verkloen ass käng Konscht.
Fir mech, ech muß dem Renert
Verzeien, a mat Gonscht.

De Renert war mer emmer
Ganz zôgedun an trei,
Ech ka vu senge Feinden
Net soon dad sällwegt hei.

Ech danken iech, Här Kinnek,
So Funß, meï Liewe lank:
O kent ech iech beweisen,
Meng Onschold mat dem Dank!

*) Spitze für's Ei — Spiel um die Ostereier.

Wat huet gemaacht de Widder,
De Mierder an den Dsw!
Gesit der wuol, Här Kinnek,
De Lampert war mer lsw.

Mä lswer hätt ech d'Saachen,
Fir iech s'elo ze gin.
Wuer geet een ds nu sichen,
Wie set mer wô se fin?

Ech well se dach goo sichen
E Johr lang an och zwee,
Vum Meerz un durch de Summer,
Vum Hierscht bis ann de Mee;

All Bescher duurch, all Häcken,
All Fielze mat er Huol
Bis dat mer un de Schungen
Net ganz ms asf äng Suol.

Ech hoffen se ze fannen
Ech weeß all Gruecht a Griecht;
Ma dankt mer net, Här Kinnek,
Ech si blos iere Kniecht.

De Kinnek a seng Damm och,
Se haaten du äng Fred,
Als hätten se schuns d'Saachen:
De Fiißche stông sech bred.

## Dreizengte Gesank.

Sô huet et sech dem Schällem
Nach eemol gudd geschéckt:
De Füßche lit am Ganzen,
Ke Wiirbche gett gefleckt.

E kann de Lige Föß maan,
E mecht e Flüchten dack:
Se klenken als wi d'Wôregt,
A ganz als wi äng Klack.

Den Isegremm, de steet do,
E beißt sech allt op d'Zänn,
A set: Et schängt dad Lêen
Vam Renert kritt ken Änn.

Dir loß iech, Här, naisch fôren
Vam Neïstert on der Nas:
En hatt vam Gäld gelusen,
E lôst oich nees vam Has.

Seĩ Spëgel ass en Ligen,
Seĩ Kamp an ojch seĩ Rank.
Wäll mißt hie soon eng Wôregt,
Da göw e stierweskrank.

Dad sot dir wuol, Här Kinnek —
A wien da set et neck? —
En ass net fex am Kiddel,
En dreiwt et denn an deck.

Dir sot: en ass e Schallek,
Wie weeß dan dad ojch neck.
Äch soon: en ass e Mierder,
Äch breechen em de Neck.

Dir soot: en aß e Kweeschen,
En huet nek vill Vernouneft:
En ass e Communist, Här,
A vun der aargster Zonneft.

Et gôw najch kee gehongen,
Sô schlächt wi Renert ass;
A loßt der All hie loofen:
Märr kemt en neck mö laß.

E soll mer neck entweschen,
Äch hann e mat dem Kraajch;
Nu kommen all seng Spiller
Op eemol on den Daajch.

Här Kinnek an dir Hären,
Äch hann de Fuuß verklot,
Äch kloen najch, Här Kinnek,
Gesin da wat der sot.

Fir batter mäch ze krenken,
Wor al-lt dem Fuuß seng Fräck:*)
Mä alles kritt äng Ki'er;
Här Fuuß, meïn Daaj ass häckt.**)

Äch hann em 't al-lt geschwueren,
Äch möch em ees seïn Bätt:
Nu loustert mäch, Här Kinnek,
Ewäll dir höert jätt!

Di Schlächtegkeet vam Renert
Ze schreiwe, göw ent Bôjch
Äch soon hei dreï der Saajchen,
An äng wir schuns genôjch.

Meng Fra wor ees em Hôfelt;
Va Schni wor alles weïs
De Fuuß sôtz om Canal do
A môjch ent Lajch ann d'Eïs.

Meng Fra se frot: Wat maajcht der?
Hie sot: gesit, äch lajchen;
Elo gett hei eranner
Meï Schwanz emol gestajchen.

Dir wärd dajch dad wol wossen,
Sô finkt ee Masse Fesch.
'T ass Schad, äch muß e wëneg
Duer hannen ann de Besch;

*) Fräckt — Freude.

**) Häckt — Heute.

An d'Laich et aſſ nu fierdeg,
Ach brouich en Stonn or zwô:
Ach fierten do ann deerbans *)
Da frêert d'Laich mer zô.

Meng Fra dê wor verwonnert,
A mäng-t: ſe iß oich Feſch;
Hie ſot: dir kennt der finken,
Sô lang äch ſin am Beſch.

Da ſteecht eraan de Schwanz hei
Setzt rôeg ſteif a fäſt,
Da beißt u jêder Hor ſech
E Feſch an al-lt di Bäſt.

Hie gung. Meng Frächen follegt.
Mä 't wor iech greileg kal:
De Schwanz aſſ hiir gefrueren
An d'Eis a vill ze bal.

Se fung ees on ze zêen
An daacht: do klonken d'Feſch;
Du kwam de Fuuß geflujen
Wi d'Wieder ous dem Beſch.

A fung du on ze jeizen:
E Wollef a ken Ann,
Du kwam äng Doſend Bauren
Mat Flenten durch d'Gefänn **)

Wat ſolt meng Fräche maaichen?
Här Kinnek, wellt der 't woſſen?
Se hat vun louter Angſten
De Schwanz am Eis geloſſen.

---

*) Ann deerbans = während der Zeit.
**) Gefänn = Sumpfland.

Dad fin dem Fuuß seng Denger;
A wann et iech gefällt,
Hei aff se, wellt der kucken,
Wi aff meng Fra entställt *).

Do mußt de Kinnek laachen,
Vill aner laachten och,
An 't höert een berniewent
Nach munche kweesche Sproch.

De Kinnek sot zum Renert:
Wi steet et mat der Saach?
De Fiißche sot: Här Kinnek,
S'aff klar als wi der Daag.

De Schwanz de stöch am Waaßer,
An d'Waaßer aff gefruer,
D'Fra jout, an d'Baure kömen:
Du war de Schwanz verluer.

Wan sii de Schwanz wolt stiechen
An d'Eis, dad gông sii un.
Sötz ech dan do am Weier?
Hun ech hir dru gezunn?

Ech droo jo ke Brometer,
An och ke gringe Fräsch,
Ken ëwege Kalänner
Och no a menger Täsch.

Mä allerhand gett d'Wieder
An änger Wanteschnuecht;
Ech sot jo, 't kent wuol fröeren:
Dan hel-lt een sech ann Uecht!

---

*) Enfstäält = verstäält — verunstaltet.

A gidwerce soll wessen,
Sô mängen ech dach ganz,
Or hien sech d'Nuos soll botzen,
Or wötsche mat dem Schwanz.

Se ass verschampelëert,
Di Fra, dad ass nu klar;
Dach wätten ech, am Netzen
Do deet et hiir ken Har.

De Schwanz, et war e Miwel,
En huet se dack jenëert;
An dach; en ass en Zwivel,
Dad nemmescht gär verlëert.

Ke Schwanz. o fë der Donner!
Se gleicht nu änger Geeß!
An Alles muß wuol laachen
Wann s'op steet vun dem Sees.

Se haat mam Schwanz vill Wiesen;
Den Hôfert war ze grôß:
Se huet mam Schwanz gesendegt,
Um Schwanz och kruut se d'Bôß.

Fir d'Dehmut nun ze ënen,
Do ass d'Gelehenheet!
'T ass käng, dë ann den Himmel
Mat Schleef a Schinjong geet.

Mä kuurz, wat welt de Wollef?
Seng Frächen ass jo do.
An hun ech sii beledegt,
Se komm dan hier a kko.

Du stung dan op d'Fra Gormang,
A sot: dir sit voll Trotz,
Här Fuuß, a voller Ligen
An najch derbei neĭst notz.

Der schwätzt wi d'Affekoten,
'T ass neĭst gënt d'Ried ze son,
Ma wien iech kännt am Ganzen,
De finkt neĭst mat iech ou.

Der mängt vleicht, Kenzeg wir mer,
An d'Jrzkaull schuns vergeeßen?
Do hatt der ann em Emer
Sächs Duonen dëw geseeßen. *)

Äch sot: Här Fuuß, wi kwam der
Ann d'Lajch, wat maajcht der dran-n?
Dir sot: hei ass en Yeßen
Wat gudds ee wensche kan-n.

Et si gebroden Dauwwen;
O hätt äch najch e Boujch!
Mä kommt eraw, da fellt der
Dermat ojch iere Schloujch.

Du kôm äch ann den Emer,
Den iwer d'Lajch najch hông:
All Onheel kemt vum sällwen
Wi och den Emer gông.

Koum fung äch on ze klonken,
Du fôngt dir on ze flëen;
Dad môjch de Kapp mer dronken,
Du baajcht äch on iert Lëen.

*) Duonen =, Dannen —, Verfinnsdëw.

'T geet op an aw, sô schwaat der,
Kuckt, d'Wält dë aff e Petz;
Den Daabo zit iech nëer, *)
Erop brengt mech de Wetz.

A gunge märr du d'Aen
Och op, et wor ze spitt:
Ann ier gebroden Dauwwen?
Joo! Brigel hann äch kritt!

Mer woffen, dë om Jrzbroch
Sin zimlech ongeschlaff:
Dier kômen zwë mäch kucken,
Di Kärle wore graff.

Den Ale sot zum Jongen:
Kuck hei, wat aff am Petz!
De Schowsdëw an der Dekwel,
Den hel-lt elo der Bletz.

De Jong fông on ze kiirpen,
Den Ale söcht e Pôl:
'T wor alles, dat äch deemol
Net schwajch am Emer fôl.

An iewel blôw äch setzen,
Äch daacht, du mächs e Spronk;
A kruut äch uowe Brigel:
'T hätt më am Lajch gestonk.

En Honnert kwam geloofen
All Jrzkaul spout e Lemmel
Se wuußen ous dem Buodem: **)
Do kwam äch ann d'Getemmel!

---

*) Daabo = Dummheit.

**) Wuußen = wuchsen.

Do waren der Piôschen,
A Spuoben a Geschepps!
Meng Hoor se fluen emm mech
Sô deckvoll als wi Stepps.

Se hätten, dad gesôg äch,
Mäch gären dukt geschloon*)
Op eemol wutsch ensprung äch:
Do hann se Flëch geboon!

Krenon! als wi ruckt Jukden;**)
Äch baacht, nu flôjcht iech hes:
Äch huolen d'Flëch najch lëwer
Wi d'Brigel mat op d'Res.

Nu nurtel dir, Här Kinnek.
En Meĭstert aff de Funß,
Ke schlächter aff ze fannen
Vu Beler bis no Buus.

Du sot dan drop de Renert:
Dir dänkt, Madamm, un d'Schlë;
Dë muß een dach vergießen,
Se du blôs eemol wë.

Mä wien net welt bedänken,
Dad Gudds, wat d'Brigel hun,
Den huet och ganz natirlech
Allt nemmen d'Peng dervun.

Wuerfir flecht bei all Bauer
Di laangeg Biirerudd
Fir d'Jongen op der Auer?
A kannt dir dad net gudd?

---

*) Dukt = todt.

**) Ruckt Jukden = rothe Juden.

Gesit der, wuol, dem Lôsen
Gett d'Lëer aagetriichtert,
Beim Domme gett duurch Brigel
Dë Arbecht vill eriichtert.

Dir wärd dach nu verhalen,
Soss hätt der guer ke Wetz:
Ke Wollef soll dad glewen,
Wat Fiißche schwätzt am Petz.

A let dir iech dë Lëer
Ann ierem Heerz ann d'Weech,
Dan ass se güer net deier:
S'ass wuolfeel fir dë Streech.

'T mußt Een di Brigel krëen:
Ech hun se gär entpuer;
Bei iech sin dë och nemmen,
Dë la'nscht ginn, jo verluer.

An nu gesit, äng Irzkaull
Da' ass ierer Plaaze käng;
Do maachen d'Fiiß hir Spiller
Dë sin iech dach ze räng.

E Wollef an e Bauer
Dad sin zwën aarmer Hällgen
Bei Fiiß a Kuolebränner
Vum Gudbland an ous Vällgen.

Ewäll do gett et Meikel,
De schläächsten ass äng Dauww:
Yech Aner paßt dach bässer
Äng Oerfei un d'Hauww.—

Mer mußen iech back brouchen,
Ma kemol fir ze delen;
A mängt dir d'Saach vleicht anescht
Da lôßt iech huurteg helen.

Wat schlo mer eïs mat Ligen,
Sot du den Isegremm,
A mat esô em Spettler
Nach la'ng elei eremm?

Ech kann hie jo beweisen
Als Spetzbôw duurch an duurch:
Nu lousiert dad elei nach;
'T geschöjch bei Letzebuurch.

Do druw eks zwin de Naswetz
An nach den Honger më:
Mer göngen ann di Gruowen
Am Wanter muorges frë.

Do weist de Fuuß e Schloff mer,
En nant et Kasematt,
A sot, do fannt der z'Yeßen,
'T lued keen et op äng Hatt.

Seng Mëmche gëw dra wanen*),
Se wir eng frendlech Fra.
Äch frojch eraan: wat kruut äch?
Ent Yeßen? o maja!

Do war ent Lajch, fë Deïwel!
Zeng Aase sötzen dran,
An 't stonk als wi eng L...r,
Dë nemmescht rëche kann.

---

*) Wohnen (Gasling).

Bei dene kwam äch welkem,
Wi d'Sou ann d'Jukdenhous:
Zum Gleck ech sin e Flenken,
Soss war et mat mer ous.

Här Kinnek, sot de Renert,
Nu leie mer am Dräck:
Mir gett et ganz onhemlech:
De Wollef ass jo Gäck.

Wat set en do vun Aasen?
Mieerkaaze solt e soon:
Ech well iech kuurz verzielen,
Da werd der d'Saach verstoon.

Drei Johr sin nun eriwer,
Du gônge mer bei d'Stgad;
Hie solt sech dan duer opschloon —
Sô huet en dach geschwaat.

E kôm als wi e Wandjan-n,
Am Kwätschendöw, am Frack,
Mam Brel-l un enger Ficell,
Kuurzemm am Löweschrack.

Mer gôngen Nuets ann d'Gruowen:
Jeß, sot en, do si Schleff.
Hei welt ech gäre wunnen
Ma 'ch fierten, dad get Heff *).

Di Staad, dö huet äng Polliß,
Se leeft op Hänn a Föß,
Zwee Honnert Man-n Zaldolen
An äng verdeiwelt Schöß.

---

*) Heff, Häff, von heben, Hub = Mühe.

Drop sot en du op eemol:
Dad richt mer ous der Staad
Ech welt ech hät en Yeßen.
Ech sin net eschtlech saat.

Ech sot, ma lo'ß mer fichen,
Do dämpt et ous er Hiell,
Wunt emmescht dran, dan hu mer
En Yeßen ann der Wiell.

Verstit der, ann de Stieden,
'T aff net als wi om Land:
Hei kritt een Heerz wat wels de?
Ma, d'Su'en ann der Hand.

Wann d'Su'en ängem fehlen,
Dan eßt een desto më.
An 't wa'rt een op den Differ,
Ma iewel net op d'Schlë.

A war Ee gescht beim Hastert,
Hautt geet een net më duor:
Da geet Ee bei de Fenius,
Zum Wäster geet ee muor.

Da gitt, sot du de Wollef,
A luegt sech foul ann d'Graas,
(Mam Yeßen, dad em bruecht gett,
Huet hien am meeschte Spaaß).

Ech fõng du un ze krichen
Di Schleff duurch õne Nascht:
Du kõm ech ann äng Kichen,
E gällegt Delwelsnascht.

Do söz äng ural Mieerkaaz
Mad 'm Kapp als wi äng Bomm,
Bei Kanner, greïßlech Krotten,
Mat Meiler grôß a kromm.

Se glachen hirer Mudder
Vun Ufank bis zum Ënn:
Flappôren, laangeg Kloen,
Denn Schwänz, a freeßlech Zänn.

Der mängt, 't hätt een en d'Nuosen
Sô ann d'Figur gesët,
An d'Schwänz, dë wären hinnen
Bei d'hennescht Di'r gelët,

Mä huelt en helzen Dekwel,
Vum Onggeschek gehaan:
Da kennt dir iech äng Ide
Vun denen Dëer maan.

Di schwaarz abscheileg Kanner,
Se lôgen do am Knascht;
Ech war vun hiren Etem
Zum ëschte bal gebascht.

Di Al, dad war en Dëer,
Më grôß als wi de Wollef:
Ech duecht, wie liewensmitt wär,
Hei kriit de licht gehollef;

O wärs du mat Gelemp nun
Dach hannescht iwer d'Schwäll!
Dad hei aff jo e Middel
Fir d'Pried'ger vun der Häll.

Hei heescht et, luos ze maachen,
Soss gett der Deïwel bës:
Hei hält een d'Wôregt un sech,
An d'Lige mecht ee sëß.

Du grëßen ech dann hëflech,
Zemol d'al Wiederhäx,
Ginn allen d'Hänn sô velleg,
Als wir et menger säx.

Hei gôw dad Vë jo frendlech;
Se sprangen ous dem Päch,
A maache mech mat Läcken
Allt all Ableck më fräch.

An d'Lige spuurt ech wueßen,
Wi Kochlen op der Zong:*)
Di Al war nu meng Matant;
Meng Niichte sin di Jong.

Geweß, 't si greïßlech Biller
Als wi zeng Schue'schtegse'er:
Ech sot: Wat aartlech Kanner!
Gerad wi Oschtere'er.

Bei so er grôßer Schönheet
Ass och Verstand derhanner:
Dir huet jo wiirklech, Matant,
En Himmel bei de Kanner.

Du bruecht dan d'Mieerkaaz z'ießen,
A gleïch war d'Ham om Desch,
De Kwätschekoch, de Jälle,
A Kuddelfläck ganz fresch.

* Kochel = Pilz.

Gestuel war nu wuol Alles,
Sô lacht hirt Deppen net:
Ech luowen dach hir Kichen
A lôen dab an bett.

Mer fôngen un ze kallen:*)
Hir Wetze si wuol domm,
Dach laachen ech der Aler
Zur Fred mech hallew fromm.

A wäll ech hir gefal-l hun,
Du gôw ech vill gewuer:
Se hol-lt mech mat der Hänn och
A föert mech enzwuer;

Do stông e grôße Käffel
Net welt vun hirem Bätt.
Se sot: Wat mängt der, dat ech
Do ann dem Käffel hätt?

Gesit der, do a lachen
Ech villen Hären d'Tent:
An domat kann e schreiwen,
Wat kee mat anrer kent.

Ech hun der Zeitongsschreiwer
En ätlech ann der Konn
A jöde brouch op d'Joer
Der Tent elei äng Tonn.

Ma huolen s'ann dem Löen,
Als wi bis hei hin zô,
Da geet et net mat änger:
Da brouchen se der zwô.

---

*) Kallen = spro'chen.

Nu fir di Tent ze brauen,
Der rod net, wat ech brouch:
De Spout vun änger Trouliicht,
E Schößvoll Schla'ngenhouch;

Dan: Wenschechten äng Gaaschel
Vum aarmen Haat an Hätt.
Nu d'Straff vun dousend Fräschen,
A gellde Kloefätt,

Dad kachen ech am Käffel
Mat Waaßer öne Dauer,
Zum öschte schmaacht et batter,
Zum läschten och nach sauer.

Der huolt äng Echelsfieder,
An zappt der s'ann dad Gefft:
Dad gett iech dan Artiklen —
Oei! a wat äng Schrefft!

Wann dir emol e Wiirdchen
Gär gönt en Roper schreiwt,
Da kommt de's Saaft hei fichen,
Dad schwäärzt en, dat et bleiwt.

Ech sot, wa mir zum Rieden
Net steet emol de Kapp,
Da kommen ech iech bieden,
Da gett der mer äng Zapp.

Dach duecht ech hemlech bei mer:
Nach eemol hei erous,
Da kans du Här allt brauen
Del Spirtes vum er Lous.

Ech lôß dech dran ersoufen!
Ech brouch jo denger net:
Ech schmide mir meng Keilen
An menger egner Schmett.

Drop sot ech du: lêw Matant,
Hert Gleck dad mecht mer Fred,
An dat ech schuns muß fortgoon,
Dad deet mer wiirklech led.

Ma kommt dir aun eis Gegend,
Da spriecht dir bei mer zô,
A briecht der mat meng Niichten,
Da wär ech duebel frô.

An zô de Krotten sot ech:
Nu hiewt dir gudde Mutt:
Her Schönheet ass e Reichtom,
Ma scheckt iech iewel gudd.

Ma, Newe, sot do d'Mudder,
Kommt dack aus dach besichen;
Dir sit mer wô e Brudder,
An iech steet op meng Kichen.

Drop weckelt s'ann äng Zeitonk,
En decke Kallewsbrod,
A sot, den huelt der mat iech,
Gält dir, Här Renert? dot!

Sô kôm ech frô a frölech
Ous dem verwenschte Lach:
De Wollef sot, wô ward der
So la'ng, Här Renert, dach?

Ech sot: bot, leßt de Brêdchen,
Den ass iech net vu Strô;
Et ass fir iech wuol wëneg:
Dobanne kritt der mô.

Dobanne ass iech z'Yeßen!
Ech kôm bal net ewäch;
Dô Ledd dô kenne flöwen!
Ma thuet och allt sei Päch!

Dien hitt sech vir der Wôregt,
Den doranner schefft;
Se daacht net vill heiboußen:
Dobannen ass se Gefft.

Hien ôff a font de Brêdchen
Wuol gudd, ma vill ze kläng,
A sot, wat dir fout woerr,
Ass mir och net ze räng.

Du sot ech him dan Alles,
A wô en 't och maache soll,
Hie sot: lo'ßt mech gewärden,
Ech maan de Bouch mer voll.

Ma wô ech duecht, sô gông et:
Sôbal de Wollef kôm,
Du sot en zô der Aler:
Bôlôber, wat äng Môm!

Wat Aen a wat Pratzen!
Yer Moul, mortjeſt wi ällen:
Esô en Dëer mëch ee
Meng Sêl fo mat em Bällen.*)

*) Bellen = Beil.

A sin dad do ier Kanner?
Dë hëlt ech mat der Za'ng
An drög se 'luer ann d'Uolzecht —
Hei bleiwen ech net la'ng!

Brengt huurteg mer dad Ießen —
Kertjest, do ass Gestank!
Brengt vill! an och de's Bästen! —
Hei gin ech stierweskrank.

An d'Ieße kôm net huurteg;
Du geet en dan a-schnauwwt,
A welt et sällwer huolen:
Du kruuten Der gepauwwt!*)

E gôw mat honnert Kropen
An zwanzeg Grepp gehol-lt:
An d'Ennescht d'Iewescht kôm en
Zum Schloss erous getrol-lt.

Sel Pälz, de wor a Fatzen,
Een Oer wor gespleckt:
Ech sot: ma kuck, di Fratzen,
Wë hun s'iech dach zerpleckt!

Dir huet och net gefollegt!
Wat gellt, dir huet geschwaat,
Als wann der wärt hei doußen
An nach fir aacht Deg saat.

Ech kont net anescht, sot en,
Et war mer gënt d'Gemitt:
Ech solt dë Matant nännen?
A wann der mer net gitt!

*) Gepauwwt von Puff = Schlag.

'T aſſ Paak, 't ſi greïßlech Krotten,
Di Al als wô hir Jong;
Sô krunt ech d'Wuurd op d'Liewer,
Sô gông et iwer d'Zong.

Ma, Mononk, ſot ech zô em,
Ma da ſit dir mer Een!
Dir kwômt jo mat de Menſchen
Gelaad net noeneen.

Zemol net mat de Reïchen:
Wien do ſeng Mehnonk ſet,
Aſſ Bruder Jweränzeg,
De läſchten op der Wed.

Wien d'Waaßer net kann halen,
De leït om naaße Läpp:
Ma lo'ßt der d'Wôrecht laafen,
Da' aſſ ſchläcchter: dad gett Kläpp.

Wien d'Muecht huet, huet de Vieſem:
En beet emol ke Spronk,
E reecht iech mat de Spetzten,
E reecht iech mat dem Stronk.

Dänkt wat der wellt, mä nännt d'Ledd:
Schôn, braw an och behänn:
Soſſ greïft der alle Kôer
D'Brôdſchôß um breden Änn.

Wäll wann der d'Ledd net ſchmeechelt
An net mat Ligen ôzt:
Dan hennert der beim Feier,
A wann d'r om Haaſchtbaam ſôtzt.

Ma dien ass Gelldeguetskand,
Dien d'Ledd der meescht bedritt:
Se glewen neischt sô gären,
Wô wann der hêflech belitt.

A wann ee jo mat Schuoken,
Ann d'Plaaz mat vollen E'er
Seng Pättre ka bezuolen:
Da gelt een hinnen De'er.

Vill netz'lech Lêre gôw ech
Dergleichen nach dem Wollef:
Se hun em awer leder!
Net e'schtlech vill gehollef.

'T si Lgen! sout de Wollef,
Wäll Schanke si ke Brod;
A wô de Pälz mer Fraß wör,
Du' kêms de mat dem Rod.

Nu sin ech najch nock sierbeg,
Hei gin ech op de Grond;
Ech huole fir e Funß mer
Ke Blaat mê vir de Mond.

Ech schloon der de Regester
Vun denge Sennden op;
An all deng Schällmendenger,
Op längem bleiwt e Stopp.

Wien huet di Stäng dem Dampperd
La'scht Aatert a la'scht d'Sauer
Ann d'Fêß gelriegt? Gätt Renert,
Dad war geweß e Bauer!

Wat dir neck brengt en Notzen,
Dad werfs du ous dem Schaff, *)
A gëng et dengem Roper
Och knatsch fir Hous an Haff.

Di Leut vun denger Mierkaaz
An d'Lige wore giedleg;
Gew Uecht, dad huet äng Këer,
Wäll d'Wôregt aff der schiedleg.

Dek Wol aff scheef geluoden, **)
An hei kuck flëgt en emm,
An hält och stel=l all Dëer,
Da weisen ech meng Stemm.

An häff de s'all bestaschen,
Da kwëmst de neck dervun;
Ech rôsen Erd an Himmel
Gënt dech als Zeien un.

Jo, d'Stäng an d'Wolke ruffen:
Kuckt Dem mam rôde Baard,
Ma kuckt dem falsche Judas
Dach ändlech nun ann d'Kaart:

Gescht wolt en nach all Vigel,
Wie wees zô wälchem Preïs,
Jo liwre sergem Komper,
Dem Goldfuuß, no Pareïs.

Hätt gëw en se gär fänken
A schecken no Berlin,
A muorge fir en Hammel
Verkëf en s'allt ann d'Chin.

*) Scheff = Schiff.
**) Wol (Oesling), Won = Wogen.

Beweïser! sôt de Fiißchen,
Beweïser, Mononk Wollef!
Mat Spaawäck fänkt ee Mecken,
Beim Renert broucht de Kollef!

Beweïser! jout de Wollef,
'T ass klar als wë der Daajch,
Deïn Handel mat de Vigel:
Här Kinek, hei ass d'Saajch.

Ech kôm ees bei de Renert
Am Baambesch bei der Staad,
Do huet e grôßeg Ziedlen
Ze liesen da gehaat.

E sot: Jess, hätt ech nemmen
Der Stemm an iere Kapp;
Gesit der hei, Monenk,
Do hätt ech d'Gleck am Grapp.

Ech wir ann äng, zwô Woschen
Sô fätt als wë en Atter.
Ma neïscht vum Drock ze kännen,
Dad ass verfluchte batter.

Dir wesst, meï lôwe Mononk,
Ech haat iech allzeit gär,
Soss fied ech net e Wiirdchen. *)
Et ass e grôßen Här,

Den hätt gär all eis Bullen,
En hël se no Pareïs;
En huet mer offerërt
Derfir en Hedepreïs.

*) fied = würde sagen.

'T ass alles fer a fierdeg.
E Lidd blôw nach z'erdénken,
Dat steet nun hei om Ziebel —
Fir d'Vigel all ze sänken.

All dë dat Liddchen hören,
Dë gin als wi gelockelt,
Da wutschteg! se gefangen
An ous dem Land geschmackelt!

Nu hun ech leider Gottes
Zum Sange guer käng Stemm.
Ja, kent ech nemme liesen,
Wat gëm ech, Monanl, bremm!

Da gëm mer dë Affänchen
Zergubbst ann d'Mei geluegt;
An 't sied een dann dem Aarmut
Fir emmer gudde Ruecht.

Sô sot en, du verstoppt en
D'Affische bei mer zô
A sot, e gëng ann d'Lëer
Nu najch äng Wojch or zwô.

Här Kinnek an dir Hären,
Sin d'Vigel najch am Land
Dat huet der mir ze danken,
Den Zieblen huet verbrant.

Drop sot zum Fuuß de Kinnek,
Här Renert, 't wär mer léw,
Dir gëwt mer dat erklären,
Dat Denge schengt mer dréw.

De Renert kußt dem Kinnek
Ganz hardi ann d'Gesicht,
A set: Gesit Här Kinnek,
Hei ass d'Erklären liicht.

Ech laase fir dem Wollef
Seng Ligen a ke Greef;
Seng Riedt si wuol schmotzeg,
Nu, d'Wärecht ass gudd Seef.

Ma wat et set vum Dampperd
Da'ass Fabel an eng Sechen
Sô zielt een der am Wanter
Zum Zeitverdreiw beim Grechen.

Wäll d'Dampperd ass en Dëer
'T huet mê als honnert Been
An 't gäng mer vill ze fêer
Dem Stäng ann d'Weh ze leen.

Nu vum Affisch da'ass riichteg,
Den ech am Baambesch haat,
Trop war du vive la France,
An allerhand geschwaat.

Wahrscheinlech haat en Mensch se
Den Daag am Besch gestreet:
Dad anert all si Ligen,
Wat do de Wollef set.

Ech hu mech antussêert
Him vill dervun z'erziellen;
Ech denken 't wär un him du awer
Dad Bäst erous ze wiellen.

Ma 't weeß ee, fir en Heßen,
Mecht Wollef wat e kann,
A steet entzwôsch äng Fall op,
D'Gelosch̃t dë brengt en drann.

Ech gông gleich menger Wehen,
De Wollef blôw nach do.
Ech duecht: dem do schengt d'Liewen
Nach eemol himmelblo!

Hien holt d'Asstsch, sätzt op sech
Äng rod Fransôse-Kaap,
Schleïst owens op de Feschmaart,
A mat er Schossel Paap;

Kliewt d'Liddchen op en Äckstееn —
Esô verstông en d'Saach: —
Koum fông en un ze sangen —
Holt d'Pollis e mam Kraag.

A wat en do erliewt huet,
Dad wenscht en kängem Dëer:
Wie sôss allt blôß zwô Hänn haat,
Schlôg drop als wi mat vëer.

Wat sengt den hei fir Lidder?
Ma schlot en dôd, den Hond,
A vun der Schlassbreck nidder
Geheit en ann de Grond.

So jouten s'ous dem Himmel
A vun dem Hälger Geescht,
Vum Hällepull, vum Knuodler,
A wi all Äck dan heescht.

D ganz Staad war emm de Wollef,
Se waren als wi well,
All Krömer haat seng Pelen,
All Wäschfra hire Bloll.

Den Uergste war en Gecher,
Mat senger Knätzel Goß;
De fông un drop ze dräschen
Wi op e Saak voll Moss.

Zum Gleck war fir de Wollef
E Man nach ann der Staad
Den huet mat Iwerle'ent,
A mat Verstand geschwaat.

E sot: Dir Häre Birger
Hei huolt iech gudd ann Uecht,
Mer hun de Wömaart ändlech
Eraan ann d'Staad nu bruecht;

Ma mecht sech nu de Wollef
Vun Ängschten hei sech wöscht,
Da bleimt vun dem Geroch ons
Heibanne mö ke Böscht;

Se gin dan all wi rosen,
Se halen neischt mö un sech,
A Schlö a Stöß a Rösen,
Dö gin se heefeg vun sech.

Begreift, ke Wömaart kent mö
Heibanne gi gehalen,
An d'Staad göw ann den Aarmut
Duurch do de Wollef falen.

Et mißt een dan all Bauren,
An d'Kanner mat den Ältren
Vom Maart aun Staad nach huolen
An d'Su'en ous e kältren.

Esô, a vill der gleïchen
Wošt fein den Här ze soon,
De Birger an dem Staadrod
Hun d'Aen op mušt goon.

De Wollef huet du missen
Mat Bludd sech ennerschreiwen
Seï Liewelank vum Vömaart
Dus Lezebreg ze bleiwen.

Drop kont en äudlech weschen,
Mam Ufank vun de Brigel.
An dad gesit Här Kinnek
Aff d'Liddche vun de Vigel.

So sot de Fuuß: De Wollef
Göw all Ableck mö böß
E sankt nu un ze jeizen
A steet op d'hennescht Föß:

Wien dir ann d'Hous wält kommen,
De greïf net no der Klänsch;
Ech schloon der wupp deng Dihr aun:
Hei Fuuß, do leït meng Hänsch!

A muor da gi mer fiechten,
A glew, den Danz gett heeß
An 't aff gesuorgt, ech hoffen,
Daß du mer neck entgeeš.

E Bôw de frô om Bemchen,
Gestuole Promme schnappt,
An da vum graffen Roper,
Op eemol get erdappt:

De kann net mê erfêren,
Als wi de Renert du,
An iewel môch en huurteg
Dus engem P e Qu.

Dir mängt, dir gêwt mech packen
Här Wollef, sot e king,
Ech dun iech awer quacken,
A kwêmen ierer zing.

Drop gôw en dan dem Kinnek
Seng Hänsch an dê vum Wollef,
A sot zô allen Hären:
Nu aff et mer geholles!

De Gro'e get larêert,
Da kritt en eemol Rô;
Lo kuckt der no: ech maachen 't,
Wi d'Medche mat der Flô.

De Kinnek sot: dir Hären,
Ier Saach lait durcherneen,
Dir sot verwuurelt Rieden,
A Rächt huet bei mir Keen.

Ech well, dir sollt iech meeschtren!'
Nu brengt ier Zeien hierr;
Dê hu fir d'Graawt ze suorgen
An och fir d'Dôdebierr.

Wäll Ee muß d'Liewe lo'ßen
Soss krëen ech ke Frid:
Beim Schätzelbur ass d'Fiechtplaaz,
Wo Een de Bidde zitt. *)

Du kôm de Broun mam Kuober
Als Wollefssekundanten,
Den Atter kôm mam Marder,
Dem Fiißche seng Trabanten.

De Renert a seng Frenn all
Gi maddeneen ann d'Uucht;
De Fuuß gôw do zum Bäschten,
A vill! der ganzer Zuucht.

'T gôw z'ießen an ze drenken
An emmer kôm es nach,
An munche Gänse gôwen
Den Owend d'Häls gebrach.

Dad ass jo d'Fuußmanöer,
Der gett e freien Desch,
Der werft äng Meck ann d'Waaßer
A fänkt dermat e Fesch:

*) Bidde = höchste Verlustnummer.

## Vêerzingte Gesank.

Am Grengewald om Hiwel
Stinn Tannen emm de Sand
Do ass di feinste Fiecht'plaaz
Käng schêner ass am Land.

Frê muorges war de Kinnek
Mat allen Dêer do.
De Renert kôm och lesteg
An all seng Frenn em no.

E war geschuer potzplaakeg
Vum Hals bis bei de Schwanz;
Nach em de Käppche stung em
Vu rôdem Baard e Kranz.

Dad haat gemaacht d'Fra Babel,
Nom Yeßen ann der Nuecht,
De Fiißchen haat dê Fissen
Schuns la'ng sech ouserduecht.

E kôm dohierr sô leschteg,
Als gëng et fir äng Bôn,
An trett mat Reveränzen
Virun de Kinnekstrôn.

Bei d'Kinnekin zum ëschten
Gông hien sech nekpen dëw,
A dal bis op de Buodem
Och nekpt en sech beim Lëw.

E war vu Fätt an Uoleg,
Sô glaat als wi en El: *)
De Kinnek laacht a sot em:
Do ass e Fuuß, meng Sël!

Wi daß de sô geschmeideg
A flenk a liicht zu Fôß!
Wien huet dech dad gelëert?
O Fuuß, du daß ze lôs.

De Wollef kuckt ondärdeg,
Seng Frenn, se knotren haard:
Den Hinz bekuckt seng Kloen,
De Bieer, de knat um Baard.

Du bruecht de Fuuß e Këblaad
Mat vëer op em Trapp,
A let dem Fuuß a Wollef
Den Heeltem op de Kapp.**)

Drop schmiert de Wollef hardi:
De Renert ass en Hond,
En Dëw, e brengt sei Liewen
Käng Wôregt ous dem Mond.

*) El, Lankfesch = Aal.
**) Heeltum = Heiligthum.

De Füßche schwiert och heileg,
E wär onschelleg ganz,
E schlög hei fir seng Eer
Gär Lew a Söl ann d'Schanz.

Drop mecht de Fuuß de Kreez op
A rifft mat ha'rder Stemm:
Dir Streider op de Suowel,
An d'Vollek ronderemm!

D'Fra Babel bruecht dem Fuuß nach
Äng Salew an er Luod
A sot, e soll dru richen,
Da mäch ke Feind him Schuod.

Se sot dobei dach hemlech
Dat Fuuß et net kont mierken:
Et kann op kee Fal-l schuoden,
Di Gleweg muß e stierken.

An du mat zwēn, drei Sprenken
War Wollef op der Plaaz,
De Renert stung virun em,
Verdank! mat ängem Saaz.

De Wollef sträckt seng Prazen,
De Schwanz aſlt bis un d'Änn,
E sätzt seng Buuschten d'Luucht ous
A greileg schielt en d'Zänn.

Se stin nu do ze schnaren,
Wi Bloſwänn gënt ene'en
Ze kucken, wi zwö Bauren,
Dö kweesch en Drum-m duurchse'en,

De Wollef helt den Unzock,
E krompt sech wi eng Kaaz
A wuppteg! laſſ op Renert:
De Fuuß aff ous der Plaaz.

Den zitt nun zweschend d'Been sech
De Schwanz, als wi de Wand,
E seecht drop iwrem Laaſen
A schleeſt e gudd am Sand.

De Wollef schnapt nom Fiſßchen,
Se laaſen ann em Kranz:
A pankteg! het de Renert
Ann d'A'en hie mam Schwanz.

An d'Piß vun engem Röden
Et weeß een, dat dö peſſert;
De Sand geet rou un d'A'en:
Den aarme Wollef meſſert.

E ſteet nu do ze reiwen;
De Fiſßche laacht ann d'Felſcht,
A ſet: Här Wollef, broucht der
Bleicht äppes A'en-Melſcht?

Dir git, als föngt der Schleken
An döbeg Flautermeis.
Ann emmer ſalzt de Löſen
Em d'A'en op en Reis.

Wann ee vun douſend Beien
Um Kapp hätt honnert Kwälz,
Dem wär et wi dem Wollef:
E ſiert bal ous dem Pälz.

Gält Mononk, sot de Fiißchen,
Nu fehlt iech nach äng Gei;
Dir stëngt mam blannen Theis nu
Jo prächteg ann der d'Rei.

Dier gëngt op Dierfer spillen,
Da wär iert Brôd gebaak:
A bei em Mo, wi ieren,
Der brelcht emol ke Saak.

Der brelcht wuol nach e Schneppel *)
An dan e Bônepaartshutt,
Derbei nach gëng iech wiirklech
Eng bluddrôd Box och gudd:

Da mëch een ous dem Porträ
Vun iech en Hedegäld,
Wäll 't gëw een drenner schreiwen:
Vun Esdang, kuckt den Häld!

Sô sot de Spettler hunrteg,
Da sprengt en op e lass,
A belßt dem blanne Wollef
Op eemol sech un d'Strass.

E greift och mat de Kloen
Barbaresch a gediicht,
A relßt dem aarme Kierel
En A ous dem Gesiicht.

Do gôw de Wollef bänzeg, **)
E mußt de Renert hun!
E kritt e mam Geweffen:
Du war de Fiißchen brun.

---

*) Frack.

**) Unbändig.

Ah, Spetzbów, schlächten Deiwel,
Du hues deîn Hâr nu font,
Sot Wollef, du muß stierwen
A mengen Hännen, Hond!

Nu piß a schierr a schmierr dech,
A wull am Sand dech mickt *)
Lo huurteg sin ech fierdeg
An d'Opstoo gett der spickt. **)

Du duecht de Fuuß un d'Stierwen,
Der Dôd de gông en an-n;
En haat wuol Nei äng Grimmel,
Dach blôw de böse San-n.

En dänkt: wann ech mech wierren,
Da beîßt dad Vö mech dôd:
Erginn ech mech dem Wollef
Dan hun ech Schan an Nôt.

Du sot en dan zum Wollef:
O dir meî löwen Em',
Wi göw ech mech bedanken,
Sôbal ech laß hei kwöm!

Dan hätt dir om Eerdbuodem
Ken treier Frend wi mech;
Ech löß iech da meî Liewen
Geweß net mö am Stech.

Da wär ech an de Wahlen
Mol öschtens iere Man-n;
Ech sin nach zimlech fiffeg
Ech maachen, wat ech kan-n.

---

*) Mitt = müde.

**) Spitt, spöt = spät.

Ech gëng och ann der Schamber
Mat iech duurch deck an denn;
Steereich och mißt dir, Mononk,
Mer gin, a ganz geschwenn.

Zô allen Anterprisen
Versprech ech iech meng Hellef,
Zemol fir nei Gesätzer
Zu Gonschte vun de Wellef.

Dir sit e Staarke, Mononk,
Ech hun e lôse Geescht:
Wa mir zesummen halen,
Der weßt wuol wat dad heescht.

Ech wär net un iech ga'ngen,
Ma dir, dir wolt et hun,
Meng Kräften hôl ech u' mech,
Fir iech net wëh ze dun.

An dat dir emm dad A kômt,
Dad deet mer led genuch,
'T geschôch mer onverhuttens;
Ma kuckt, ech hun e Buch,

An do a' steet e Mettel,
Dad heelt dad A iech hanneschcht,
Et ass en heelzemt Kreddchen,
An 't wiißt bei Schlennermanneschcht.

A kuckt, ech widderruffen,
Sôbal der mech gett laß,
An allen Zeitongsblieder,
Sô wahr en Himmel ass.

Ech soon, ech hätt gelu'en;
Dir wärt de brawste Man-n,
A wat dir wellt, dad maan ech,
A wat ech nemme kan-n.

Ech maa bei alle Banken
Vun lerer Scholb iech quelt,
Ech schaafen och all Geeschtlech
A Wältlech op ier Selt.

Ech maan iech Zeitongsschreiwer
Gleich allegurorte mell:
De Breisdorf an de Joris,
An d'Wäschsra wi de Schrell.

Ech lo'ßen iech besangen
Vun all Poet am Land
E jöde schreiwt e Liddchen
De Steffen schreiwt e Band.

A wann der da göwt wellen,
Göw d'Girtelbun gebau',
A vleicht och net: d'wir de'mno,
Als wi ier Menonk laudd.

Ah, Schkura, sot de Wollef,
D'gudd Kaarten bingen nelst:
Du kems mer neck mö lieweg,
Du Judas, ous de Felst.

Verspreechen an neck halen,
Dad kans du, Fehlen, wuol;
A löß ech dech nu loosen,
Äch kritt käng E'erschuol.

Wi gëws de mech verspotten,
Mäng Kanner a mäng Fra!
Du ses nasch vam Verschönen,
Da kuck elei meïnt A!

Kanaljen, Communister,
Freïmaurer, Jesuit!
Preis, Franzkilljong, Jrzschällem!
Ech hun dech ann der Witt. *)

Du Nörevir muß blukden, **)
Erwäck nu d'Rei an d'Leed;
Bekuck deïn Här, den op der
Hei gra'tschebängches steet! ***)

Op eemol greïft de Renert,
De Schallek, duor mam Grapp,
A kritt meï gudde Wollef
Ze pake mat dem Schlapp.

E rappt a petzt e mierdesch,
Op reïßt de Wollef d'Moul,
Du jout de Fiißche spettesch:
Nu, rosend Döer, houl.

O jee! wi hoult de Wollef!
Den Ableck speïtzt e Bludd —
Nu ass en emm den Otem:
De Renert gett ke Sputt. ****).

De Wollef kritt den Tommel;
Du fällt en op de Grond —
De Renert fuhr allt firun
Ze beïße, wat e kont.

*) Witt, Bruob.
**) Blukden (Oesling), bluten.
***) Gra'tschebängches = mit ausgespreizten Beinen.
****) Sputt = Spielraum.

Do ruffen d'Frenn vum Wollef —
A munchen deet e Fluch —;
De Renert ass e Mierder —
Här Kinnek, 't ass genuch! :

De Kinnek war zefriden,
E schéckt dohin de Fuuß:
'T ass gudd, sot den zum Renert,
An dir sit Meeschter Fuuß.

De Fuuß kuckt gravetéitesch
Rondemm, als wélt e froon:
Seng Frenn all jeizen: Hura!
De Fuuß huet seint gedoon.

Se komme fro da bei en,
Munch ale Feind kom och;
Wie soss en net kont lebben,
Den hält em nun e Sproch.

Drop gông de Fuuß zum Kinnek
Demiddeg, dach alert;
E knit sech vir em nidder,
An neipt sech bis op d'Erd.

Stitt op, sot du de Kinnek,
Dir haat e schéinen Daag;
Dir huet iech gudd gewisen,
Gewonnen ass ier Saach.

Vergieß sin all ier Fehler,
Verzihen ass ier Strof:
Dir ward bis haut blôs Barrong,
Vun haut 'n sit der Grof.

Dir sit vun haut den éschte
Vum Land a mengem Rod,
A wat dir sot, Här Renert,
Dad ass a bleiwt gesot.

Mö spöt dann iwerlee mer
Di Saach vum Wollef och:
Ech lo'ße gier der Schamber
Do ann den Uurtelsproch.

Zum Kinnek sot de Renert:
Ech danke fir all Eer,
Ech sin iech alles schelleg:
Meĩ Schicksal huet äng Kéer.

Ech brouch mech net ze bröen
Dad weßt dir sällwer klar:
Ech sin iech nu dreïduobel,
Dad, wat ech enzeg war.

Ech wees wuol, sot de Kinnek,
A reecht dem Renert d'Hand;
'T fehlt nemmen un Geföll iech,
Mä keemol um Verstand.

A sicht dir dö zwö Saachen
Gehöreg ze verbannen,
Da wierd et sech schuns maachen:
De Räscht, de wierd sech fannen.

Sö huet bei all den Hären
De Léw sech ousgesprach.
Drop fret en ass gatswöer*)
Den Dacks nom Wollef nach.

---

*) Zum Schein, (Gotts-Wonner?)

De Grimpert sot: Här Kinnef,
E lait an nonzeg Schmierzen;
An ass en och e Wollef,
Mir gông et dach zu Hierzen.

'T ss wëneg Frenn em bliwen:
Seng Fra, de Vieer an d'Kaaz;
Dës aner hu më menschlech
Gedanke kritt ann d'Plaaz.

E lait am Blubb om Suowel
Voll Wonnen ass sai Laiw,
E mecht nach wuol e Struowel *)
Da lait en nammol staif.

Dës Puer, dës sti rond emm en
Am Dauer an am Leeb.
De Kuober frot de Fälschär,
Verdreßlech wës et steet?

De Falschär hol-lt e Kreidchen
Dab wiißt dohierr om Flôer,
E stecht dem kranke Wollef
E wëneg de's ann d'Oer.

Du fung en non ze nëschten
Op zwee'erle Mannëer,
Drop sot de Fälschär: Kanner,
Nun ass en op der Këer.

E muß sech nun eng Zaitlang
Nach wuol vum Yeßen hidden,
Da kann en 't gudd regëren:
Sai Mo huet naischt gelibten.

---

*) Struowel = heftige Bewegung der Beine.

Du fõngen ſ'uon ze reiwen
Um Wollef alle Vëer;
Ech kont net länger bleiwen,
Ewäll ech ſin ze këer. *)

Drop hol-lt de Renert Owſcheed,
A ſet zum Kinnek nach:
O gëng et, wi dem Wollef,
All iere Feinden dach!

Zur Kinnekin och ſet en:
Liewt la'ng zum Gléck vum Land!
An huet der menger nëdeg,
Da rufft, ech ſi bei Hand.

E ſet der Lëwin äde,
A keßt dem Kinnek d'Patt.
Du gõng en dan, an honnert
Rei Frenn an aler mat.

All Dëer welt dem Fiißchen
Zu lëw nun Äppes dinn.
E jëde welt de Fiiſchten
Nu bei dem Renert ſinn;

Se ſchmeechlen hien, ſe ſtrëlen,
Maan him e Lorberkranz:
Di niderdrächtegſt Sëlen
Entbëſen nu ſech ganz.

De Miitock jet em d'Mecken, **)
d'Rëh läckt de Schweeß em ow —
Ech broon iech, ſot äng Meiſchen,
Wuol iere Schwanz, Här Grof.

---

*) Këer = mich widerſteht dergleichen.
**) Miitock. = Wiedehopf.

Den Een, die luewt seng Patten,
Den aner luewt seng Zänn,
En drette set: seng Brawheet,
Dës huet emal keen Änn.

D'Kanengche sot: en haat mech,
En hätt mech kennen tucken,
An d'Gäns sot: dee ka Sprenk dunn;
'T ass Fred em no ze kucken.

Seng Fenze gi bewonnert;
Wie soss en net konnt richen,
Die set: gitt enner Honnert
E Fiißche mer nach sichen!

Sei Muorden nännt een daaper,
Seng Schlempten nännt ee flück,
Seng Lige sin äng Priedegt
Sei Schwätze gëw e Buch.

Nu fông dan un ze rieden
Den Ditche Vatterseß;
Kaweechelchen och heescht en,
E schreiwt mat Hänn a Feß.

E sätzt sech op en Himel,
De Bulle rifft en zô:
Dir Häre, jeizt all Hurra,
A maacht de Renert frô.

En ass jo nu allmächteg,
Gett Uecht e ledd ke Stôß:
Hert Flëen, dad verdrëßt en,
Ech robe, gitt zu Fôß.

Wäll hien als Grof muß laafen
Allt nach op alle Bëer,
An dir sollt bei em flëen:
O wëh! dir aarem Dëer.

Et ass fir iech neischt bässer
Als him sech no ze riichten:
A wann der mir wellt folgen,
Da schnedd der ow ier Fliichten.

Z'entwidder ass em d'Peifen,
Zemol dad op de Bem:
Bei Leiwe lo'ßt ier Lidder,
An d'Schniewlen och dohem.

Gett Uecht op all seng Lannen
An ha'lt iech och demno;
A gëw e gär Ee friessen,
Da sot: hei ss mer jo!

Sö woßte vill der Dëer
Ze riedden, wi gedreckt,
An Alles gông beim Fiißchen
Bis bal op d'Erd gedeckt.

De Renert sot: dir Hären,
Dir sit mer sëer lëw;
Um Himmel blenkt mei Stär nu,
Nach geschter war en drëm.

Mir haate vill Spetakel
Äng Zeitlang schuns mam Wollef;
Dee mecht më ke Merakel:
Els allen ass geholleef.

Ech wärd och um iech denken,
An dir kritt all äng Plaaz:
A bässer sollt dir liewen,
Wi ann der Speunchen d'Kaaz.

Du ginn dan d'Ďser frëlech
Op heem an halen deck*)
Vum Fuuß bei Fra a Kanner,
A luowe sei Geschéck.

Mam Ma'rder, Dachs an Alter,
Môch Renert sech derduurch,
E kôm mat denen dreien
Voll Freden op seng Buurch.

Do kôm en e'schtlech wellkem:
D'Fra Ebel kôm gesprongen
Op Reck a Scheller klômen
Zu frier em allt seng Jongen. **)

Gebonnen huet et, Kanner,
Sot Renert, mä 't gông gudd:
Nu liewwe mer fir emmer
Mat fonkelneiem Mutt.

De Wollef ass gezeechent,
Den Adel ass mei Lôn;
Ech sin am Land den Zweeten,
Den Eschte bei dem Trôn.

En zielt der Fra du alles
Vum U'sank bis zum Ann,
An heimlech soten d'Jongen:
Mei Papp, den ass behänn!

---

*) Deck halen = Viel Wesen von einer Sache machen (Oesling.)

**) Zufrier = Um die Wette.

Voll Fred ass Malepaartes,
'T ganz Fäßtonk geit geschauert,
D'Fra Ebel mecht äng Kirmes,
Dö vöer Deg la'ng dauert.

Gedanzt gôw a gesongen,
A munchen Hunn gepleckt;
An 't gôw gemenscht, gekulleert
Zum Schloß och nach gezweckt.

Fir d'Fred nu voll ze maachen,
Kemt d'Graasmesch och erbei,
A sengt de Kirmesspässen
Zum Schloss dad Liddchen hei:

„All mir Döer si ganz dichteg,
„An eis Fiißercher si braw;
„All eis Märe schre'we richteg,
„Keen ass och fir d'Wôregt daw.

„Kanner, dad mißt sin e Glotten,
„Dem net schmëch hir Schreiwerei!
„A wat sin se Paterjotten,
„A ke Schallek ass derbei.

„Hi geschitt ke blanne Lärem,
„'T kann een traue grad op d'Wuurd,
„Wi e Kand om Papp seng Ärem,
„Dö et droen duurch de Fuurt.

„Wäll vum Kapp bis zô de Suolen
„Si reäll mir, als wi Gold:
„A mir welle net bezuolen
„Mat Schëschwätzen all eis Schold.

„Blumme wuesse waer mer kriebben
„Belgee mir no Letzebuurg:
„Joo, mir sin, als wi mer bliebben,
„Khreschtkatholesch duurch an duurch.

„Hei ass d'Brawheet guer ke Wonner
„D'Land ass allenäune voll:
„Eist Gewassen hällt sches sonner,
„Wat een dun a loße soll.

„D'Honn an d'Kaaze si verbre'glech
„D'Schof an d'Wellef hun sech gierr;
„Aun de Stöbe geet et de'glech
„Wi am änger Kirch dohierr.

„Alles ass zum Gudde welleg,
„All mir Männer dun eis Flicht;
„An eis Fraen, wi onschelleg!
„An eis Kanner maa känz Spicht.

„Dan eis Knoben, o wat Änglen!
„An eis Stören, wi gedaam!
„Bei Moulyes'e si käng Bänglen
„Nöbeg hei an och ken Zaam.

„All eis Aarem sin och gleckl ech,
„Duurch hir Eer, an der Nôt,
„An eis Reich sin do abkecklech,
„Wô et beinnt mat ängem Brôd.

„Nemmescht geet bei d'Gleck hei gelpen
„Fir äng Knippche senges Gold,
„Net sech nidderträchteg neipen
„Duer, wô Dahlie gi geschmolt.

„Bill ze grôß sin all e's Bellen
„A ke Sieschter ass ze kläng:
„Wien sech welt en Hällge wiellen,
„Komm heihin, mer hun eng Mäng.

„Wien sech welt Patrôner praffen:
„Alles steet voll Gammen heit
„A käng enzeg vun de graffen
„Fennt ee vir d'ganz Wält derbei.“

Wi d'Kirmes du verbei war,
Du gôngen heem dan d'Gäscht.
Se kruuten z'ieße mat sech,
D'Fra Ebel gôm e Läscht.

De Fuuß, seng Fra a Kanner
Dô setzen nu am Gleck:
De Renert dänkt mat Freden
Un all seng Spichten zreck.

De Ma'rder, Dachs an Atler
Gi mabeneen e Sträppchen.
Ja, sot den Dachs, dir Hären —
A reckt op d'Oer d'Käppchen —

Ech sin e Frend vum Renert,
A frô dat, d'Gleck em blitt,
Ma weßt der wuol, ech fierchten
Da'ass d'Änn nach net vum Libd.

Gett Uecht et ass nach Äppes
Mi lôs als wi mir Dëer,
Dad geet net op dem Buodem
Wi d'Fiiß op alle Vëer.

Et fennt all Schloss a Schlesschen,
Och öne vill ze fichen;
An 't hëert, wo mir lauschtren
'T gesait, wô mir blôs richen.

'T entgeet net laicht en Dëw em,
'T gett selen een em al:
Kè Schällem ass sô läw em,
Wi den a fenger Fal.

Et schlekwt durch Häck a Pescher,
'T geet luußeg duurch de Flôer,
'T ka blo'sen aus ons d'Aewwen
Vu sären mat em Rôer.

'T ass staark, als wi der Jomer,
An huurteg wi der Donner:
Solt Renert him entweschen,
'T wir äppes wi e Wonner.

## Drockfehler, verbässert.

Seit 4, Veescht 1, Rei 2, Geriicht.

„ 9, „ 4, „ 2, Liher.

„ 15, „ 5, „ 2, weider.

„ 19, „ 5, „ 2, Änglen.

„ 22, „ 2, „ 3, mer.

„ 62, „ 4, „ 3, lo'ßt.

„ 69, „ 4, „ 2, d'Eis.

„ 72, „ 1, „ 2, Paaschent.

„ 72, „ 5, „ 4, Ierdbieer.

„ 85, „ 4, „ 3, lôs.

„ 103, „ 2, „ 2, sii op d'Weler.

„ 103, „ 6, „ 3, geha'ngen.

„ 121, Wi h'en zum Beichtstull.

„ 155, „ 3, Ech.

„ 157, „ 7, „ 1, d'Getreihcet.

„ 173, „ 6, „ 4, emm.

„ 178, „ 4, „ 3, „der" aff ze vill.

„ 178, di 6. Veescht soll di fennest sin.

„ 186, „ 2, „ 1, Altertemmler.

„ 192, „ 2, „ 3, Ebel.

„ 193, „ 4, „ 3, drët.

„ 195, „ 3, „ 2, d'Gleck, Spigel.

„ 206, „ 4, „ 4, Ann.

„ 211, „ 7, „ 2, Biirkerudd.

„ 218, „ 3, „ 3, Hand.

„ 221, „ 5, „ 2, „och" aff ze vill.

„ 224, „ 1, „ 4, litt.

„ 228, „ 7, „ 3, ‚awer' aff ze vill.

„ 235, „ 3, „ 3, emm.

